# KITABU CHA KWANZA CHA WAFALME.

---

MFALME Daud alikuwa mzee, na mtangulifu katika 1
siku zake, wakamtia nguo asipate moto. Watumwa 2
wake wakamwambia, "Wamtafutie bwana wangu
mfalme kijana bikira, asimame mbele zake mfalme, am-
tumikie, alale kifuani mwako, bwana wangu mfalme
apate moto." Wakatafuta kijana mzuri katika mipaka 3
yote ya Israeli, wakamwona Abishagi Mshunami wa-
kamleta kwa mfalme. Naye kijana mzuri sana, akam- 4
tumikia mfalme, akamngojea, wala mfalme hakumjua.
Adoniya wa Hagithi akajiinua akisema, "Mimi nita- 5
miliki." Akajifanyizia gari, na wapanda frasi, na watu
hamsini wapige mbio mbele yake. Wala baba yake ha- 6
kumsumbua katika siku zake, akinena, "Mbona wa-
fanya haya?" Akawa huyo mzuri sana, akazaliwa
baada ya Absalome. Akasema na Yoab wa Zeruya, 7
naye Abiathar mkohani, wakasayidia wakimfuata A-
doniya. Illa Zadok mkohani, na Benaya wa Yehoyada, 8
na Nathan nabii, na Shimei, na Rei, na mashujaa wa
Daud, hawakuwa pamoja na Adoniya.
Adoniya akachinja kondoo, na ng'ombe, na vinono, 9
kwa jiwe Zoheleth lilioko kwa chemchemi Rogel, aka-
waita ndugu zake wote watoto wake mfalme, na watu
wote wa Yuda watumwa wake mfalme, illa Nathan 10
nabii, na Benaya, na mashujaa, na Sulemani nduguye,
hakuwaita.
Nathan akamwambia Bathshebaa mama wake Sule- 11
mani akasema, "Hukusikia kama Adoniya wa Hagithi
anamiliki, wala bwana wetu Daud hajui? Bassi haya, 12
nikupe shauri, nakuomba, uponye roho yako na roho
yake mwanawo Sulemani. Uende uingie kwa mfalme 13
Daud, ukamwambie, Hukumwapia kijakazi chako, bwa-
na wangu mfalme, ukisema, kama Sulemani mtoto wako
atamiliki baada yangu, naye atakaa kitini mwangu?
mbona amemiliki Adoniya? Hatta ukiwa unasema huko 14

na mfalme, nami nitakuja nyuma yako, nitayathubutisha
maneno yako."
15 Bathshebaa akamwingilia mfalme chumbani, mfalme
akawa mzee sana, Abishagi Mshunami akamngojea
16 mfalme. Akainama Bathshebaa akamsujudia mfalme.
17 Mfalme akamwambia, "Una nini?" Akamwambia,
"Bwana wangu, umemwapia kijakazi chako kwa Yahu-
wa Muungu wako, kwamba Sulemani mtoto wako ata-
miliki baada yangu, ndiye atakayekaa kitini mwangu.
18 Na leo yuko Adoniya anamiliki, wala, bwana wangu
19 mfalme, hujui. Amechinja ng'ombe, na vinono, na
kondoo wengi, amewaita waana wa mfalme wote, na
Abiathar mkohani, na Yoab jemadari wa jeshi. Illa
20 Sulemani mtumwa wako hakumwita. Nawe, bwana
wangu mfalme, macho ya Israeli wote juu yako, uwaonye
nani atakayekaa kitini mwa bwana wangu mfalme baada
21 yake. Itakuwa bwana wangu mfalme atakayelala na
baba zake, na mimi na mtoto wangu Sulemani tutaku-
wa wakosao."
22 Hatta akiwa katika kusema na mfalme, Nathan nabii
23 akaja. Wakamwambia mfalme, wakinena, "Yuko Na-
than nabii." Akaingia mbele ya mfalme akamsujudia,
24 uso hatta inchi. Nathan akamwambia, "Bwana wa-
ngu mfalme, ndiwe uliyesema, Adoniya atamiliki baada
25 yangu, ndiye atakayekaa kitini mwangu? Kwani leo
ameshuka, amechinja ng'ombe, na vinono, na kondoo
wengi, akawaita waana wa mfalme wote, na majemadari
wa jeshi, na Abiathar mkohani, nao wako wakila na ku-
nywa mbele yake, wakisema, Mfalme Adoniya aishi.
26 Illa mimi mtumwa wako, na Zadok mkohani, na Benaya
wa Yehoyada, na Sulemani mtumwa wako, hakutuita.
27 Bwana wangu mfalme ndiye aliyelifanya jambo hili,
wala hukumjulisha mtumwa wako nani atakayekaa
kitini mwa bwana wangu mfalme baada yake?"
28 Mfalme Daud akajibu akanena, "Niitie Bathshebaa."
Akaingia mbele ya mfalme, akasimama mbele ya mfalme.
29 Mfalme akaapa akasema, "Yahuwa yu hayi, aliyeni-
30 komboa roho katika shidda zote. Kama nilivyokuapia
kwa Yahuwa Muungu wa Israeli nikisema, kama Sule-
mani mtoto wako atamiliki baada yangu, naye ndiye
atakayekaa kitini mwangu mahali pangu, ndivyo nita-
kavyofanya leo."

Bathshebaa akainama uso hatta inchi, akamsujudia 31
mfalme, akasema, "Bwana wangu mfalme Daud aishi
milele."

Akasema mfalme Daud, "Niitie Zadok mkohani, na 32
Nathan nabii, na Benaya wa Yehoyada." Wakaingia
mbele ya mfalme.

Mfalme akawaambia, "Twaeni pamoja nanyi watu- 33
mwa wa bwana wenu, mkapandishe Sulemani mwana wa-
ngu juu ya nyumbu aliye wangu, mkamlete hatta Gihon.
Nao Zadok mkohani na Nathan nabii wamtie huko 34
mafuta, awe mfalme juu ya Israeli. Mkapige paanda,
mkaseme, Mfalme Sulemani aishi. Mkarudi nyuma ya- 35
ke, aje akae kitini mwangu, naye atamiliki mahali pangu,
ndiye niliye'mweka awatawale na Israeli na Yuda."

Akamjibu mfalme Benaya wa Yehoyada, akasema, 36
"Amin, vivyo aseme na Yahuwa Muungu wake bwana
wangu mfalme. Kama Yahuwa alivyokuwa na bwana 37
wangu mfalme, hivyo awe na Sulemani azidishe kiti
chake kuliko kiti cha bwana wangu mfalme Daud."

Wakashuka Zadok mkohani, na Nathan nabii, na 38
Benaya wa Yehoyada, na Wakerethi, na Wapelethi, wa-
kampandisha Sulemani juu ya nyumbu yake mfalme
Daud, wakamleta hatta Gihon. Zadok mkohani aka- 39
twaa pembe la mafuta katika hema, akamtia Sulemani,
wakapiga paanda, wakasema watu wote, "Mfalme Sule-
mani aishi."

Wakapanda watu wote nyuma yake, watu wakapiga 40
mizomari, wakafurahi furaha kuu, inchi ikapasuka kwa
sauti yao.

Akasikia Adoniya na wageni wote walio naye, nao 41
wamekwisha kula. Akasikia Yoab sauti ya paanda, aka-
sema, "Kwa nini sauti hii wa mji ukivuma?"

Akiwa akinena, akaja Yonathan wa Abiathar mko- 42
hani. Akasema Adoniya, "Karibu, kwani ndiwe mtu
hodari mwenyi habari njema."

Yonathan akajibu, akamwambia Adoniya, "Hakika 43
bwana wetu mfalme Daud amemmilikisha Sulemani.
Akapeleka mfalme pamoja naye Zadok mkohani, na 44
Nathan nabii, na Benaya wa Yehoyada, na Wakerethi,
na Wapelethi, wakampandisha juu ya nyumbu yake
mfalme. Wakamtia mafuta Zadok mkohani na Nathan 45
inbai awe mfalme, katika Gihon. Wakapanda huko

46 wakifurahi, mji ukavuma, ndio sauti uliyoisikia. Naye
47 Sulemani akaketi kitini mwa ufalme. Wakaja na watumwa wake mfalme wambarikie bwana wetu mfalme
Daud, wakisema, Muungu abariki jina lake Sulemani
kuliko jina lako, azidishe kiti chake kuliko kiti chako.
48 Akajiinamisha mfalme juu ya kitanda, naye mfalme
akasema hivi, 'Yahuwa Muungu wa Israeli abarikiwe
aliyenipa leo mkaa kitini mwangu, macho yangu yakiona.'"
49 Wageni wote walioko na Adoniya wakaogopa, waka-
50 ondoka, wakashika killa mtu njia yake. Adoniya akiogopa mbele ya Sulemani akaondoka, akaenda akazishika
pembe za mathbahu.
51 Akaambiwa Sulemani, kusema, "Yuko Adoniya akimogopa mfalme Sulemani, amezishika pembe za mathbahu, akisema, mfalme Sulemani aniapie leo asimue
52 mtumwa wake kwa upanga." Akasema Sulemani,
"Akiwa mtu wa kweli, hatta unyele wake hauanguki
chini, illa uovu ukionekana kwake atakufa."
53 Mfalme Sulemani akapeleka, akamshusha katika
mathbahu, akaja akamwinamia mfalme Sulemani. Sulemani akamwambia, "Enenda nyumbani kwako."
**2** SIKU ya kufa kwake Daud ikakaribia. Akamwamuru
2 Sulemani mwana wake, akisema, "Mimi naenda njia
3 ya ulimwengu wote; uwe hodari, na uwe mume, uyashike mashiko ya Yahuwa Muungu wako, uende katika
njia zake uzishike sheria zake, na amri zake, na hukumu zake, na shuhudu zake, ilivyoandikwa katika torati
ya Musa, uangalie killa ufanyalo na killa utazamako.
4 Yahuwa afanye imara neno lake aliloninenea akisema,
Kwamba watoto wako wataangalia njia zao, wakienda
mbele yangu kwa kweli, kwa moyo wao wote, na kwa
nia yao yote, akasema, Hutapunguka mtu katika kiti cha
Israeli.
5 Nawe umejua alivyonitendea Yoab wa Zeruya, alivyowatendea majemadari wawili wa majeshi ya Israeli,
Abner wa Ner na Amasa wa Yether, akawaua, akatoa
damu za vita katika amani, akatia damu za vita mishipini iliyo viunoni mwake, na viatuni vilivyo miguuni
6 mwake. Ufanye kwa hekima yako, wala usishushe mvi
zake kaburini katika amani.
7 Uwafanyie vema watoto wa Barizilai Mgileadi, wawe

katika walao mezani mwako, kwa ginsi walivyonijilia
katika kukimbia mbele ya Absalome ndugu yako.
Naye pamoja nawe Shimei wa Gera, Mbenyamini 8
wa Bahurim, ndiye aliyenilaani kwa laana kuu siku ya
kwenda Mahanaim, akanishushia katika kuvuka Yar-
deni, nikamwapia kwa Yahuwa, nikimwambia, Sikuui
kwa upanga. Bassi usimwache, kwani wewe mtu wa 9
akili, umejua utakavyomtendea, ushushe mvi zake ka-
burini na damu."
Daud akalala na babaze akazikwa katika mji wa 10
Daud. Na siku alizomiliki Daud juu ya Israeli miaka 11
arobaini. Katika Hebron alimiliki miaka saba, na ka-
tika Yerusalemi akamiliki miaka thelathini na mitatu.
Sulemani akakaa kitini mwa Daud baba yake, ufalme 12
wake ukawa imara sana.
Adoniya wa Hagithi akaja kwa Bathshebaa mama 13
wake Sulemani. Akamwambia, "Umekuja kwa ama-
ni?" Akamwambia, "Kwa amani." Akanena tena, 14
"Nina neno kwako." Akamwambia, "Nambie." Aka- 15
mwambia, "Wajua kama ufalme umekuwa wangu,
na Israeli wote walivyoniwekea nyuso zao nimiliki,
ufalme ukageuka ukawa wake ndugu wangu, kwani
umekuwa wake kwa Yahuwa. Bassi nina haja moja 16
nikutake, usinigeuze uso." Akamwambia, "Sema." 17
Akasema, "Sema, nakusihi, na Sulemani mfalme, kwani
hatakugeuza uso, anipe Abishagi Mshunami kuwa mke
wangu." Bathshebaa akamwambia, "Vema, nitaku- 18
nenea kwa mfalme."
Bathshebaa akaja kwa mfalme Sulemani, aseme naye 19
kwa Adoniya. Akasimama mfalme akikaribia, akamwi-
namia, akakaa kitini mwake, aka'mwekea kiti mama
wake mfalme, akakaa mkono wake wa kuume. Akase- 20
ma, "Haja moja ndogo nakutaka, usinigeuze uso."
Akamwambia mfalme, "Utake, mama wangu, kwani
sitakugeuza uso." Akasema, "Adoniya ndugu wako 21
apewe Abishagi Mshunami kuwa mkewe."
Akajibu mfalme Sulemani, akamwambia mama 22
wake, "Mbona wewe unamtakia Adoniya Abisha-
gi Mshunami? Umtakie na ufalme, kwani yeye
ndugu yangu mkubwa kuliko mimi, na yeye na
Abiathar mkohani, na Yoab wa Zeruya." Mfalme 23
Sulemani akaapa kwa Yahuwa, akasema, "Muungu

anifanyie hivi, akazidi, kwamba Adoniya amenena neno
24 hili juu ya maisha yake. Bassi, Yahuwa yu hayi, ali-
yeniweka akanikalisha kitini mwa Daud baba wa-
ngu, akanifanyia nyumba, kama alivyosema, kwani
25 leo atakufa Adoniya." Mfalme Sulemani akapeleka
kwa mkono wa Benaya wa Yehoyada, akampiga,
akafa.
26 Mfalme akamwambia Abiathar mkohani, "Enenda
Anathoth katika shamba lako, kwani mtu wa kufa
wewe, illa leo sikuui, kwa sababu umelichukua sanduku
lake Bwana Yahuwa mbele ya Daud baba yangu, na
kwa sababu umeteswa kwa mateso yote yake baba yangu.
27 Sulemani akamtoa Abiathar katika kuwa mkohani wa
Yahuwa, neno la Yahuwa litimike alilonena juu ya nyu-
mba yake Eli katika Shilo.
28 Habari zikamfikia Yoab, kwani Yoab alikosa akim-
fuata Adoniya, wala hakukosa kumfuata Absalome.
Yoab akakimbia hatta hema ya Yahuwa, akazishika
29 pembe za mathbahu. Akaambiwa mfalme Sulemani ya
kwamba Yoab amekimbia hatta hema ya Yahuwa, naye
yuko katika mathbahu.
30 Sulemani akamtuma Benaya wa Yehoyada, akise-
ma, "Enende, mpige." Benaya akaja kwa hema ya
Yahuwa, akamwambia, "Ndiyo asemayo mfalme, Uto-
ke." Akasema, "Hasha, kwani ndipo nitakapokufa."
Benaya akamletea mfalme habari, akisema, "Ndivyo
31 alivyonena Yoab, na ndivyo alivyonijibu." Aka-
mwambia mfalme, "Fanya alivyonena, umpige, ukam-
zike, uziondoe damu za burre alizozimwaga Yoab katika
32 mimi, na katika nyumba ya baba wangu. Yahuwa
amrudishe damu yake juu ya kitwa chake, kwani
akawapiga watu wawili wenyi haki na wema kuliko
yeye, akawaua kwa upanga, wala baba yangu Daud
hakujua, ndio Abner wa Ner, jemadari wa jeshi la Is-
raeli, na Amasa wa Yether, jemadari wa jeshi la Yuda.
33 Damu zao zitarudi kitwani mwa Yoab na kitwani
mwa wazao wake milele. Na kwa Daud, na wazao wake,
na nyumba yake, na kiti chake iwe hatta milele amani ya
Yahuwa."
34 Benaya wa Yehoyada akaenda, akampiga, akamua.
Akazikwa katika nyumba yake iliyoko nyikani.
35 Mfalme aka'mweka Benaya wa Yehoyada mahali pake

juu ya jeshi, na Zadok mkohani mfalme aka'mweka
mahali pa Abiathar.
Mfalme akapeleka akamwita Shimei, akamwambia, 36
"Ujijengee nyumba katika Yerusalemi, ukae humo, wala
usitoke kwenda huko na huko. Itakuwa siku ya kutoka 37
kwako, ukipita mto Kidron, kujua ujue ya kwamba
kufa utakufa, damu yako itakuwa kitwani mwako."
Shimei akamwambia mfalme, "Neno hili jema; kama 38
alivyosema bwana wangu mfalme, vivi atafanya mtumwa
wako."
Shimei akakaa katika Yerusalemi siku nyingi. Ikawa 39
miaka mitatu ikiisha, watumwa wawili wa Shimei wa-
katoroka kwa Akish wa Maaka mfalme wa Gath. Wa-
kamwambia Shimei, wakisema, "Wako watumwa wako
kwa Gath." Shimei akaondoka, akatandika punda wake, 40
akaenda Gath kwa Akish kuwatafuta watumwa wake.
Akaenda Shimei akawaleta watumwa wake katika Gath.
Sulemani akaambiwa ya kwamba Shimei ametoka 41
katika Yerusalemi kwenda Gath, akarudi. Mfalme aka- 42
peleka, akamwita Shimei akamwambia, "Sikukuapiza
kwa Yahuwa, nikakushuhudia nikisema, Siku ya kutoka
kwako ukienda huko na huko, kujua ujue kama kufa uta-
kufa? Ukaniambia, Neno nililolisikia ndilo jema? Kwa 43
sababu gani hukushika kiapo cha Yahuwa, na amri
niliyokuamuru?"
Mfalme akamwambia Shimei, "Umejua uovu wote, mo- 44
yo wako uliouona uliomtendea Daud baba yangu; Yahuwa
amekurudishia uovu wako kitwani mwako. Mfalme 45
Sulemani mbarikiwa, na kiti cha Daud iwe imara mbele
ya Yahuwa milele."
Mfalme akamwamuru Benaya wa Yehoyada, akatoka, 46
akampiga, akafa. Ufalme ukawa imara mkononi mwa
Sulemani.
SULEMANI akawa mkwewe Farao mfalme wa Misri, 3
akatwaa binti yake Farao akamleta katika mji wa Daud,
hatta kuisha kuijenga nyumba yake, na nyumba ya
Yahuwa, na ukuta wa kuzunguka Yerusalemi.
Lakini watu hutoa thabihu katika mahali pa juu, kwa 2
sababu haikuwa nyumba iliyojengwa kwa jina la Ya-
huwa, hatta siku zile.
Sulemani akampenda Yahuwa, akienda katika amri za 3
Daud babaye, illa akatoa thabihu akavukiza buhuri ka-

4 tika mahali pa juu. Mfalme akaenda kwa Gibeon atoe
thabihu huko, kwani ndipo mahali pa juu palipo pakuu.
Sulemani akatoa kafara elfu juu ya mathbahu ile.
5 Katika Gibeon Yahuwa akamtokea Sulemani kwa
ndoto ya usiku. Muungu akamwambia, "Utake utakacho nikupe."
6 Sulemani akasema, "Umemfanyia mtumwa wako baba wangu Daud rehema kuu, kama alivyokwenda mbele
yako katika kweli, na katika haki, na katika kuwa na
moyo sawa kwako; uka'mwekea na rehema hii kubwa,
ukampa mtoto wa kukaa kitini mwake, kama yalivyo leo.
7 Bassi, Yahuwa Muungu wangu, umenimilikisha mtumwa
wako pahali pa Daud baba yangu, nami mtoto mdogo,
8 wala sijui kutoka wala kuingia. Na mtumwa wako kati
ya watu wako uliowachagua, watu wengi wasiohesabika
9 wala wasiothaniwa kwa kuwa wengi. Ukampe mtumwa
wako moyo wa akili awahukumu watu wako, atambue
na wema na uovu; kwani nani awezaye kuwahukumu
watu wako hawa wengi?"
10 Neno hili likawa jema machoni pake Bwana, kwamba
11 Sulemani ametaka neno hili. Muungu akamwambia,
"Kwa sababu umetaka neno hili, wala hukujitakia siku
nyingi, wala hukujitakia mali, wala hukutaka roho za adui
12 zako, ukajitakia akili za kujua hukumu; tazama, nimefanya kwa neno lako. Tazama, nimekupa moyo wa hekima
na wa akili, wala hakuwa mbele yako kama wewe, wala
13 nyuma yako hataondoka kama wewe. Nayo usiyoyataka
nimekupa, na mali, na utukufu, wala hatakuwa mtu
14 katika wafalme kama wewe, siku zako zote. Nawe
ukienda katika njia zangu ukishika haki yangu, na amri
zangu, kama alivyokwenda baba yako Daud, nitazidisha
na siku zako."
15 Sulemani akaamka, nayo ndoto. Akaja Yerusalemi
akasimama mbele ya sanduku ya maagano yake Yahuwa, akatoa kafara, akafanya thabihu za amani, akawafanyia karamu watumwa wake wote.
16 Wakaja waanawake wawili makahaba kwa mfalme,
17 wakasimama mbele yake. Mwanamke mmoja akasema,
"Ee bwana wangu, mimi na mwanamke huyu tunakaa
katika nyumba moja, nikazaa nikiwa naye nyumbani.
18 Hatta siku ya tatu baada ya kuzaa kwangu, na mwanamke huyu akazaa, naswi pamoja, wala hakuna mgeni

pamoja naswi nyumbani, illa sisi wawili nyumbani.
Akafa mtoto wa mwanamke huyu usiku, kwani akalala 19
juu yake. Akaondoka kati ya usiku, akamtwaa mtoto 20
wangu kwangu, na kijakazi chako katika usingizi, aka-
'mweka kifuani mwake, na mtoto wake aliyekufa aka-
'mweka kifuani mwangu. Nikaondoka assubui nimnyo- 21
nyeshe mtoto wangu, na tazama, amekufa. Hatta assu-
bui nikimwangalia, tazama, si mtoto wangu niliyemzaa."
Mwanamke wa pili akasema, "Sivyo, kwani mtoto 22
wangu hayi na mtoto wako amekufa." Huyu akasema,
"Sivyo, kwani mtoto wako amekufa, na mtoto wangu
hayi." Wakanenana mbele ya mfalme.
Mfalme akanena, "Huyu anasema, Mtoto wangu 23
hayi,na mtoto wako amekufa. Na huyu anasema, Sivyo,
kwani mtoto wako amekufa, na mtoto wangu hayi."
Mfalme akanena, "Nitwalie upanga." Wakaleta upa- 24
nga mbele ya mfalme. Mfalme akanena, "Mkate 25
mtoto aliye hayi vipande viwili, kampa mmoja nusu,
na mmoja nusu."
Naye mwanamke aliye wake mtoto hayi akamwambia 26
mfalme, kwani moyo wake ukaungua juu ya mwana
wake, akanena, "Ee bwana wangu, mpe mtoto hayi,
wala usimue kabisa." Wa pili akanena, "Asiwe wangu
wala wako; kata."
Mfalme akajibu, akasema, "Mpe mtoto hayi, usimue 27
kabisa, kwani ndiye mama wake."
Israeli wote wakapata habari za hukumu aliyoihu- 28
kumu mfalme, wakamwogopa mfalme, kwani wakaona
kama hekima ya Muungu kwake, afanye hukumu.
SULEMANI akawa mfalme juu ya Israeli wote. 4
Na hawa wakuu aliokuwa nao. 2
Azariya wa Zadok, mkohani.
Elihoref na Ahia, waana wa Shisha, mawaziri. 3
Yehoshafat wa Ahilud, mkumbushi.
Na Benaya wa Yehoyada juu ya jeshi. 4
Na Zadok na Abiathar, wakohani.
Na Azariya wa Nathan juu ya maakida. 5
Na Zabud wa Nathan akida mkuu na mwenzake
mfalme.
Na Ahishar juu ya nyumba. 6
Na Adoniram wa Abda juu ya kodi.
Sulemani akawa na maakida thenashara juu ya Israeli 7

wote, walioleta chakula kwa mfalme na kwa nyumba ya-
ke, killa mtu mwezi wake katika mwaka, huleta chakula.
8 Ndiyo majina yao.
Mwana wa Hur, katika mlima Efraim.
9 Mwana wa Dekar, katika Makaz, katika Shaalbim na
Betshems na Elon-bethanan.
10 Mwana wa Hesed, katika Aruboth, kwake Soko na
inchi yote ya Hefer.
11 Mwana wa Abinadab katika inchi yote ya Dor, aliye
naye Tafath binti Sulemani mke wake.
12 Baana wa Ahilud, Taanak na Megiddo, na Betshean
yote, iliyo kwa Zartana chini ya Yesreel, tangu Betshean
hatta Abel Mehola, hatta kupita Yokneam.
13 Mwana wa Geber, katika Ramoth Gilead, kwake miji
ya Yair wa Manasse iliyomo Gilead, kwake mpaka wa
Argob, uliomo Bashan, miji mikubwa sitini yenyi kuta
na mapingo ya shaba.
14 Ahinadab wa Iddo, Mahanaim.
15 Ahimaaz katika Nafthali, naye aliyepewa Basmath
binti Sulemani awe mkewe.
16 Baana wa Hushai katika Asher na Aloth.
17 Yehoshafat wa Parua katika Issakar.
18 Shimei wa Ela katika Benyamin.
19 Geber wa Uri katika inchi ya Gilead, inchi ya Sihon
mfalme wa Waamori na Og mfalme wa Bashan. Na
akida mmoja alioko katika inchi.
20 Yuda na Israeli wengi kama mchanga wa pwani kwa
21 wingi, wakila, wakinywa, wakifurahi. Sulemani akawa
mkuu juu ya falme zote, toka mto hatta inchi ya Wa-
filisti na hatta mpaka wa Misri, wakimletea tunu, wa-
kamtumikia Sulemani siku zote za maisha yake.
22 Na chakula cha Sulemani cha siku moja kori thela-
23 thini za unga mzuri, na kori sitini za ngano. Ng'ombe
kumi zilizonona, na ng'ombe asharini za malisho, na
kondoo mia, illa ayali, na paa, na yamur, na kuku
zilizolishwa.
24 Kwani alikuwa akitawala inchi yote katika kivuko
cha mto, katika Tifsa hatta Azza, juu ya wafalme wote
25 walio katika mto; alikuwa na amani kotekote. Yuda
na Israeli wakakaa salama, killa mtu chini ya mzabibu
wake na chini ya mtini wake, tokea Dan hatta Beer-
sheba, siku zote za Sulemani.

Sulemani alikuwa na malisho ya frasi arobaini elfu 26
kwa magari yake, na wapandao frasi thenashara
elfu.

Maakida wale wakaleta chakula kwa mfalme Sule- 27
mani na kwao wote waliokuja kwa meza ya mfalme Sule-
mani, killa mtu mwezi wake, hawakupunguka kitu.
Shayiri tena na majani kwa frasi na kwa ngamia waka- 28
yaleta mahali walipo, killa mtu kwa kazi yake.

Muungu akampa Sulemani hekima, na akili nyingi 29
sana, na moyo mkuu kama mchanga ulioko pwani.
Hekima ya Sulemani ikaipita hekima ya watoto wote 30
wa mashariki, na hekima zote za Misri. Kwani alikuwa 31
na hekima kuliko watu wote, kuliko Ethan Mwezrahi,
na Heman, na Kalkol, na Darda, waana wa Mahol.
Habari zake zikaenea katika mataifa yote yaliyozunguka.

Akanena mifano thelatha elfu, na nyimbo zake elfu 32
na tano. Akainena miti tangu mwerezi ulioko katika 33
Lebanoni hatta usopo umeao kutani, akazinena na nya-
ma, na ndege, na watambaao, na samaki.

Wakaja katika mataifa yote waisikie hekima ya Sule- 34
mani, katika wafalme wote wa ulimwengu waliopata
habari za hekima yake.

HIRAM mfalme wa Turo akawapeleka watumwa wake 5
kwa Sulemani, kwani amesikia ya kwamba wamemtia
mafuta awe mfalme mahali pa baba wake. Kwani Hi-
ram alikuwa akimpenda Daud sikuzote.

Sulemani akampelekea Hiram, akisema, "Umemjua 2
Daud baba wangu ginsi asivyoweza kujenga nyumba 3
kwa jina la Yahuwa Muungu wake, zikiwa vita zimem-
zunguka, hatta Yahuwa alipowatia chini ya nyayo zake.
Illa leo Yahuwa Muungu wangu amenipa amani killa 4
upande, wala adui, wala tukio baya. Nami neno langu 5
kujenga nyumba kwa jina la Yahuwa Muungu wangu,
kama alivyomwambia Yahuwa Daud baba wangu, aki-
sema, Mwana wako nitakayekuwekea kitini mwako,
ndiye atakayejenga nyumba kwa jina langu. Bassi 6
uamuru wanikatie mierezi ya Lebanoni, na watumwa
wangu wafuatane na watumwa wako, na ujira wa wa-
tumwa wako nitakupa kama utakavyosema. Kwani
wajua ya kwamba hakuna kwetu mtu ajuaye kukata
miti kama Wasidoni."

Ikawa Hiram alipoyasikia maneno yake Sulemani, aka- 7

furahi sana, akasema, "Amebarikiwa Yahuwa leo ali-
yempa Daud mtoto wa akili juu ya watu hawa wengi."
8 Hiram akapeleka kwa Sulemani, akisema, "Nimeya-
sikia uliyoniletea, nami nitafanya killa ulitakalo kwa
9 miti mierezi na kwa miti miberoshi. Watumwa wa-
ngu wataishusha katika Lebanoni hatta baharini, nami
nitaileta ikifungwa pamoja kwa bahari hatta mahali
utakaponionya, huko nitaifungua uichukue: nawe uta-
fanya haja yangu ukiwapa chakula nyumba yangu."
10 Akawa Hiram akimpa Sulemani miti mierezi na miti
11 miberoshi killa alioutaka. Sulemani akampa Hiram
kori elfu asharini za ngano, chakula cha nyumba yake, na
kori asharini za mafuta safi. Ndizo Sulemani alizompa
12 Hiram mwaka kwa mwaka. Yahuwa akampa Sule-
mani hekima kama alivyosema. Amani ikawa kati yao
Hiram na Sulemani, wakafanya maagano wote wawili.
13 Mfalme Sulemani akatoa katika Israeli wote, na kutoa
14 huku watu thelathini elfu. Akawapeleka Lebanoni elfu
kumi kwa mwezi kwa zamu. Mwezi mmoja walikuwa
katika Lebanoni, miezi miwili wakawa kwao. Na Ado-
niram juu ya kutoa.
15 Sulemani alikuwa na wachukua mizigo sabwini elfu,
na wakatao themanini elfu katika milima.
16 Nao akida zake Sulemani walio juu ya kazi, elfu tatu
na mia tatu, wakawaamuru watu waliotenda kazi.
17 Mfalme akaamuru, wakaleta mawe makubwa, mawe
ya thamani, mawe ya manga, kufanya misinji ya nyumba.
18 Wakayakata waashi wa Sulemani na waashi wa Hi-
ram na Wajibili. Wakaweka tayari miti na mawe ya
kuijengea nyumba.
6 IKAWA katika mwaka wa mia nne na themanini wa
kutoka waana wa Israeli katika inchi ya Misri, mwaka
wa nne, mwezi Zif, ndio mwezi wa pili, wa kumiliki
Sulemani juu ya Israeli, akajenga nyumba ya Yahuwa.
2 Na nyumba aliyomjengea Yahuwa Sulemani mfalme,
urefu wake mikono sitini, na upana wake asharini, na
3 kwenda juu kwake mikono thelathini. Na ukumbi
mbele ya hekalu la nyumba, mikono asharini urefu wake,
mbele ya upana wa nyumba, mikono kumi upana wake
4 mbele ya nyumba. Akafanya katika nyumba dirisha
nyembamba.
5 Na katika ukuta wa nyumba akajenga vyumba pande

zote, kuta za nyumba zizungukazo na hekalu na pa-
kunena, akafanya vyumba pande zote. Vyumba vya 6
chini mikono mitano upana wao. Vyumba vya kati-
kati mikono sita upana wao. Vyumba vya tatu mikono
saba upana wao. Kwani akafanya kupunguza katika
nyumba pande zote za 'nje, zisishike katika kuta za
nyumba.

Na nyumba ikijengwa, ikajengwa kwa mawe yaliokwi- 7
sha kutengezeka, wala nyundo, wala shoka, wala chuma
cho chote sauti yake haisikiwi katika kuijenga nyumba.

Mlango wa vyumba vya kati upande wa nyumba wa 8
kuume, wakapanda kwa kuzunguka hatta vya kati, na
katika vya kati hatta vya tatu.

Akaijenga nyumba, akaimaliza, akaifunika nyumba na 9
boriti na mbao za mwerezi. Akajenga vyumba kwa 10
nyumba yote, kwenda juu kwao mikono mitano, vikai-
tegemea nyumba kwa boriti za mwerezi.

Neno la Yahuwa likamjia Sulemani, akisema, "Nyu- 11
mba hii unayoijenga, ukienda katika sheria yangu, 12
ukifanya hukumu zangu, ukizishika amri zangu zote
uende kwazo, nitatimiza neno langu kwako nililomwa-
mbia Daud baba wako. Nitakaa katika waana wa Israeli, 13
wala sitawaacha watu wangu Israeli."

Sulemani akaijenga nyumba akaimaliza. Akazijenga 14
kuta za nyumba kwa ndani kwa mbao za mwerezi, katika 15
chini hatta kuta za juu, akafunika kwa ndani kwa mti,
akafunika chini ya nyumba kwa mbao za mberoshi.
Akajenga mikono asharini katika pande za nyumba ka- 16
tika chini hatta kuta za juu kwa mbao za mwerezi,
akapajenga ndani pakunena, patakatifu pa patakatifu.

Na mikono asharini ikawa nyumba, ndiyo hekalu la 17
mbele. Na mwerezi wa ndani ya nyumba ukanakishiwa 18
kwa matunda na maua mawazi, mwerezi pote, wala mawe
hayaonekani.

Akafanyiza pakunena kati ya nyumba ndani, atie huko 19
sanduku ya maagano ya Yahuwa. Na mbele yake 20
pakunena mikono asharini ya urefu, na mikono asharini
ya upana, na mikono asharini ya kwenda juu kwake,
akaifunikiza na thahabu safi. Akaifunikiza mathbahu
mwerezi.

Akafunikiza Sulemani vyumba kwa ndani kwa tha- 21
habu safi. Akatenga kwa mikufu ya thahabu mbele

22 yake pakunena, akapafunikiza na thahabu. Akaifunikiza
nyumba yote kwa thahabu, hatta akaimaliza nyumba
yote, na mathbahu yote iliyomo katika pakunena akai-
funikiza kwa thahabu.
23 Akafanya katika pakunena makerubi mawili ya
24 mzeituni, kwenda juu kwao mikono kumi. Na mikono
mitano bawa la kerubi moja, na mikono mitano bawa la
pili la kerubi, mikono kumi toka miisho ya bawa moja
25 hatta miisho ya bawa la pili. Na kerubi la pili mikono
kumi, makerubi yote cheo kimoja na namna moja.
26 Kwenda juu kwake kerubi moja mikono kumi, na kerubi
la pili vivyo.
27 Akayaweka makerubi kati ya nyumba ya ndani.
Wakayanyosha mabawa ya makerubi, bawa moja lika-
fika ukutani, na bawa la kerubi la pili likafika ukutani
mwa pili, mabawa yao kati ya nyumba yakafika bawa
kwa bawa.
28 Akayafunikiza makerubi kwa thahabu. Akanakishi-
29 sha kuta zote za nyumba kwa nakishi za makerubi, na
mitende, na maua mawazi kwa ndani na kwa 'nje
30 Na chini yake nyumba akaifunikiza na thahabu kwa
ndani na kwa 'nje.
31 Akafanya kwa mlango wa pakunena mbao za mzei-
32 tuni, kizingiti na miimo ya tano. Na mbao mbili za
mzeituni, akanakishisha juu yao nakishi za makerubi, na
mitende, na maua mawazi, akazifunikiza kwa thahabu.
Akatia thahabu juu ya makerubi na juu ya mitende.
33 Akafanya na mlangoni mwa hekalu miimo ya mzei-
34 tuni ya nne. Na mbao mbili za mberoshi, pande mbili
za ubao mmoja za kugeuka na pande za ubao wa pili za
35 kugeuka. Akanakishisha makerubi na mitende na maua
mawazi, akafunikiza kwa thahabu iliyonyoshwa juu ya
machoro.
36 Akajenga behewa ya ndani kwa safu tatu za mawe ya
manga na safu ya miti mierezi.
37 Mwaka wa 'nne nyumba ya Yahuwa imetiwa misinji,
38 mwezi Zif. Hatta mwaka wa edashara, mwezi Bul, ndio
mwezi wa nane, nyumba ikaisha, katika mambo yake
yote, na katika sharti zake zote. Ikajengwa kwa miaka
saba.
7 SULEMANI akajenga nyumba yake yeye miaka the-
litashara, akaimaliza nyumba yake yote.

Akaijenga nyumba ya mwitu wa Lebanoni. Mikono 2
mia urefu wake, na mikono hamsini upana wake, na
mikono thelathini kwenda juu kwake, juu ya safu nne
za nguzo za mwerezi, na mihimili ya mwerezi juu ya
nguzo. Ikafunikizwa juu kwa mwerezi juu ya mihimili 3
iliyo juu ya nguzo arobaini na tano, hamstashara kwa
safu. Na madirisha safu tatu, dirisha kwa dirisha marra 4
tatu. Na milango yote na miimo mrabba na madirisha, 5
na dirisha kwa dirisha marra tatu.

Akafanya ukumbi kwa nguzo, mikono hamsini urefu 6
wake, na mikono thelathini upana wake, na ukumbi
mbele yao, na nguzo na mti mnene juu mbele yao.

Akafanya ukumbi wa kiti cha kuhukumia, ndio uku- 7
mbi wa hukumu. Akaufunika na mwerezi tangu chini
hatta chini.

Na katika nyumba alimokaa behewa ngine ndani ya 8
ukumbi, ikawa kama kazi hiyo. Akamjengea nyumba
binti Farao aliyemoa Sulemani, kwa ukumbi huo.

Kazi hizi zote za mawe ya thamani, kwa vipimo vya 9
mawe ya manga, yaliyokatwa kwa msmeno kwa ndani
na kwa 'nje, tangu msinji hatta mawe ya juu, na 'nje
hatta behewa kuu. Na katika misinji mawe ya tha- 10
mani, mawe makubwa, mawe ya mikono kumi na mawe
ya mikono minane. Na juu mawe ya thamani, kwa 11
vipimo vya mawe ya manga, na mierezi.

Na behewa kubwa pande zote safu tatu za mawe ya 12
manga, na safu moja ya miti mierezi, na behewa ya
ndani ya nyumba ya Yahuwa, na ukumbi wa nyumba.

Mfalme Sulemani akapeleka akamleta Hiram katika 13
Turo. Naye mtoto wa mwanamke mjaani wa kabila 14
Nafthali, na baba yake mtu wa Turo, mfua shaba, mwingi
wa hekima na akili, na kujua kufanya killa kazi ya shaba.
Akaja kwa mfalme Sulemani akamfanyia kazi yake yote.

Akafanya nguzo mbili za shaba, mikono theminta- 15
shara kwenda juu kwake nguzo moja, na uzi wa
mikono thenashara ukaizunguka nguzo ya pili.

Akafanya taji mbili za kuwekwa juu juu ya nguzo 16
za shaba iliyoyeyuka, kwenda juu kwake taji moja mi-
kono mitano, na mikono mitano kwenda juu kwake ya
pili. Na nyavu kama kazi ya wavu, na visuko vya mi- 17
kufu, kwa taji zilizoko juu ya nguzo, saba kwa taji moja,
na saba kwa taji ya pili. Akazifanya nguzo, na safu 18

mbili za kuzunguka juu ya wavu mmoja, zifunike taji
zilizo juu, zenyi kammamanga. Akafanya vivi hivi
19 kwa taji ya pili. Na taji zilizo juu ya nguzo za kazi
20 ya mayungiyungi ukumbini, mikono minne. Na taji
zilizo juu ya nguzo mbili, na juu katika uvimba na
katikati ulio katika wavu, na kammamanga miteen
kwa safu pande zote juu ya taji ya pili.
21 Akaziweka nguzo ukumbini pa hekalu. Akaiweka
nguzo ya kuume akaitaja jina lake Yakin. Akaiweka
22 nguzo ya kushoto akaitaja jina lake Boaz. Na juu ya
nguzo kazi ya mayungiyungi, mambo ya nguzo yakatimia.
23 Akafanya bahari kwa kuyeyuka, mikono kumi ka-
tika ukingo wake hatta ukingo wake, ikaviringa, na mi-
kono mitano kwenda juu kwake, na uzi wa thelathini
24 ukaizunguka kabisa. Na chini ya ukingo wake mafundo
yakiizunguka kwa mikono kumi, yakiizunguka bahari,
safu mbili za mafundo zikafanywa kalibuni ilipoye-
25 yushwa. Ikakaa juu ya ng'ombe thenashara, tatu waki-
tazama kwa kibula, tatu wakitazama kwa maghrebi,
tatu wakitazama kwa kusini, na tatu wakitazama kwa
mashariki, na bahari juu yao na pande zao za nyuma
26 zote ndani. Na unene wake nyanda nne, ukingo wake
ukafanyiziwa kama wa kikombe, kwa maua ya mayu-
ngiyungi, bati elfeen zikaingia ndani yake.
27 Akafanya machukuo kumi ya shaba, mikono minne
urefu wa chukuo moja, na mikono minne upana wake,
28 na mikono mitatu kwenda juu kwake. Na kazi ya
machukuo ndiyo hii: yalikuwa na mazuio, na mazuio
katikati ya maungano, na maungano katikati ya mazuio.
29 Na juu ya mazuio yaliyo katikati ya maungano ziliku-
wa simba, na ng'ombe, na makerubi, na juu ya mau-
ngano liko juu chukuo, na chini ya simba na ng'ombe
mafungamano kwa kazi iliyo wazi.
30 Killa chukuo likawa na magurudumu manne ya shaba,
na mabamba ya shaba, pembe zake nne na matoruma,
chini ya birika yako matoruma kwa kalibu ubavuni mwa
killa ungano.
31 Na kanwa lake katika taji na juu, mkono mmoja.
Na kanwa lake likaviringa kwa kazi ya chukuo, mkono
na nusu, na juu ya kanwa lake nakshi na mazuio yao,
32 mrabba, wala hayakuviringa. Na chini ya mazuio
magurudumu manne, na iliyo kati ya gurudumu katika

chukuo. Na kwenda juu kwake gurudumu mkono na
nusu ya mkono. Na kazi ya magurudumu kama kazi 33
ya gurudumu la gari, zilizo kati, na zilizozunguka, na
vipande vya kati, na vipande vya ndani, zote kwa
kalibu.

Na matoruma manne katika pembe nne za chukuo 34
moja, matoruma ya chukuo lenyewe. Na juu ya chukuo 35
uvimba wa nusu ya mkono, na juu ya chukuo mashiko
na mazuio vivyo. Akaandika juu ya mabamba ya 36
mashiko yake, na juu ya mazuio yake makerubi, simba,
na mitende, kwa cheo chao, na mafungamano pande
zote. Hivi akafanya machukuo kumi, yote kalibu moja, 37
na cheo kimoja, na nakshi moja.

Akafanya birika kumi za shaba, katika birika moja 38
bati arobaini, killa birika mikono minne, birika moja
juu ya chukuo moja, hatta machukuo kumi. Akaweka 39
machukuo matano upande wa nyumba wa kuume, na
matano upande wa nyumba wa kushoto. Akaiweka
birika upande wa kuume wa nyumba kwa mashariki,
ikilekea kibula.

Hiram akazifanya birika, na majembe, na mabakuli. 40
Hiram akaisha kufanya kazi zote alizomfanyia mfalme
Sulemani kwa nyumba ya Yahuwa.

Nguzo mbili, na uvimba wa taji zilizo juu ya nguzo 41
mbili, na nyavu mbili za kuzifunika vimba mbili za
taji zilizo juu ya nguzo, na kammamanga aroba mia 42
kwa nyavu mbili, safu mbili za kammamanga kwa
wavu mmoja, kuzifunika vimba mbili za taji zilizo juu
ya nguzo. Na machukuo kumi, na birika kumi juu 43
ya machukuo. Na bahari moja, na ng'ombe thena- 44
shara chini ya bahari. Na masufuria, na majembe, na 45
mabakuli. Na vyombo hivi vyote Hiram alivyomfanyia
mfalme Sulemani kwa nyumba ya Yahuwa, shaba iliyo-
zagaa.

Katika boonde Yardeni ndipo mfalme alipoviyeyusha, 46
katika udongo mnene kati ya Sukoth na Zarthan.

Sulemani akaviacha vyombo vyote kwa kuwa vingi 47
vingi, wala uzito wa shaba haukutakwa.

Sulemani akavifanya vyombo vyote vilivyomo nyu- 48
mbani mwa Yahuwa, mathbahu ya thahabu, meza, juu
yake mikate ya wonyesho, ya thahabu. Na vinara 49
vitano vya kuume, na vinara vitano vya kushoto,

mbele ya pakunena, vya thahabu safi, na maua, na taa, na
50 koleo za thahabu. Na mabakuli, na makasi, na mirashi,
na miiko, na vyetezo vya thahabu safi. Na bawaba za
thahabu, kwa milango ya nyumba ya ndani, pata-
katifu pa patakatifu, kwa milango ya nyumba, ndiyo
hekalu.
51 Ikaisha kazi yote aliyoifanya mfalme Sulemani kwa
nyumba ya Yahuwa. Akazileta sadaka za Daud baba
wake, akaziweka fetha, na thahabu, na vyombo katika
hazina za nyumba ya Yahuwa.

8 NDIPO Sulemani alipokusanya wazee wa Israeli, na
walio juu ya makabila, nao wakuu wa baba za waana wa
Israeli, kwa mfalme Sulemani katika Yerusalemi, waipa-
ndishe sanduku ya maagano yake Yahuwa katika mji wa
Daud, ndiyo Sayuni.
2 Wakakutana kwa mfalme Sulemani watu wote wa
Israeli kwa mwezi Etanim, kwa karamu, ndiyo mwezi
wa saba.
3 Wakaja wazee wote wa Israeli, wakaitweka wakohani
4 sanduku. Wakaipandisha sanduku yake Yahuwa, na
hema ya makutano, na vyombo vyote vitakatifu vilivyo
katika hema, wakavipandisha wakohani na Walawi.
5 Mfalme Sulemani, na makutano yote ya Israeli,
waliokutanika kwake, pamoja naye mbele ya sanduku,
wakitoa kondoo, na ng'ombe, wasiohesabika wala wasio-
thaniwa kwa kuwa wengi.
6 Wakohani wakaileta sanduku ya maagano ya Yahuwa
hatta mahali pake, katika pakunena pa nyumba, pata-
katifu pa patakatifu, hatta chini ya mabawa ya ma-
7 kerubi. Kwani makerubi yakanyosha mabawa juu ya
mahali pa sanduku, yakafunika makerubi juu ya sandu-
8 ku na miti yake juu. Wakaivuta miti, zikaonekana
ncha za miti katika patakatifu, mbele ya pakunena, wala
haionekani 'nje; imekaa huko hatta leo.
9 Hakikuwa katika sanduku, illa meza mbili za mawe,
alizoziweka ndani Musa kwa Horeb, alipoagana Yahuwa
na waana wa Israeli, katika kutoka katika inchi ya Misri.
10 Ikawa wakitoka wakohani katika patakatifu, nyumba
ya Yahuwa ikajaa mawingu. Wala hawakuweza wa-
11 kohani kusimama mbele ya mawingu watende kazi zao,
kwani nyumba ya Yahuwa imejaa utukufu wa Yahuwa.
12 Akanena Sulemani, " Yahuwa alisema kama atakaa

katika giza. Kujenga nimekujengea nyumba ya kukaa, 13
mahali pa kustarehe wewe milele."
Mfalme akageuka uso wake, akawabarikia makutano 14
yote ya Israeli, makutano yote ya Israeli wakasimama.
Akasema, "Yahuwa Muungu wa Israeli abarikiwe, ali- 15
yemwambia kwa kanwa lake baba wangu Daud, kwa
mkono wake akatimiza, akasema, Tangu siku nilipo- 16
waleta watu wangu Israeli katika Misri sikuchagua mji
katika makabila yote ya Israeli kujenga nyumba, jina
langu liwe humo; lakini nimemchagua Daud awe juu
ya watu wangu Israeli. Ikawa katika moyo wa Daud 17
baba wangu kujenga nyumba kwa jina la Yahuwa Mu-
ungu wa Israeli. Yahuwa akamwambia Daud baba 18
wangu, Ikiwa moyoni mwako kujenga nyumba kwa jina
langu, umetenda vema iwe moyoni mwako. Lakini hui- 19
jengi nyumba wewe, illa mwana wako atakayetoka katika
viuno vyako, ndiye atakayeijenga nyumba kwa jina
langu. Naye Yahuwa amelitimiza neno alilolinena, 20
nami nimeondoka mahali pa Daud baba wangu, nimekaa
kitini mwa Israeli, kama Yahuwa alivyoahidi, nimejenga
nyumba kwa jina la Yahuwa Muungu wa Israeli. Nami 21
nimeweka humo mahali pa sanduku, palimo maagano ya
Yahuwa aliyoyafanya na baba zetu, alipowaleta katika
inchi ya Misri."
Sulemani akisimama mbele ya mathbahu ya Yahuwa 22
machoni pa makutaniko yote ya Israeli, akanyosha mi-
kono yake mbinguni. Akasema, " Yahuwa Muungu wa 23
Israeli, hakuna Muungu kama wewe, mbinguni juu wala
katika inchi chini, ushikaye maagano na rehema kwa
watumwa wako, waendao mbele yako kwa moyo wao
wote, uliyeyashika kwa mtumwa wako Daud baba wa- 24
ngu uliyomwahidi. Ukanena kwa kanwa lako, ukatimiza
kwa mkono wako, kama leo. Sasa, ee Yahuwa Mu- 25
ungu wa Israeli, umfikilizie mtumwa wako Daud baba
wangu uliyomwahidia, ukisema, Hutapunguka mtu ma-
choni pangu akae kitini mwa Israeli, watoto wako wa-
kiangalia njia zao, wakienda mbele yangu kama ulivyo-
kwenda mbele yangu. Sasa, ee Muungu wa Israeli, 26
ulithubutishe neno ulilomwambia mtumwa wako Daud
baba wangu.
Lakini atakaa Muungu katika inchi? Tazama, mbi- 27
ngu na uwingu wa mbingu hazikutoshi; sembuse nyumba

28 hii niliyoijenga. Uangalie mtumwa wako akiomba, na
akisihi, ee Yahuwa, Muungu wangu, usikie kilio na ku-
omba kwa mtumwa wako akiomba mbele yako leo.
29 Macho yako yafumbuke kwa nyumba hii usiku na
mchana, pahali uliponena, Ndipo litakapokuwa jina la-
ngu, usikie kuomba kwa mtumwa wako akiomba mahali
30 hapo. Usikie kusihi kwa mtumwa wako na kwa watu
wako Israeli watakaoomba mahali hapa. Nawe usikie
pahali ukaapo mbinguni; ukisikia, ukasamehe.
31 Mtu aliyemkosa mwenzake, akitiwa kiapo, aapishwe,
kijapo kiapo mbele ya mathbahu yako katika nyumba
32 hii; nawe usikie mbinguni, utende, ukawahukumu wa-
tumwa wako, ukimhukumia 'mbaya, ukileta njia yake
juu ya kitwa chake, ukamfanyie haki mwenyi haki
ukimjalia kwa haki yake.
33 Watu wako Israeli wakipigwa mbele ya adui zao,
kwamba wamekukosa wewe, wakurudiapo wakiliungama
jina lako, wakikuomba wakikusihi wewe katika nyumba
34 hii, nawe usikie mbinguni, uwaachilie watu wako Israeli
thambi yao, ukawalete katika inchi uliyowapa baba zao.
35 Mbingu zikifungwa, wala hakuna mvua, kwani wame-
kukosa wewe, waombapo pahali hapo, wakiliungama jina
lako, wakiiacha thambi yao, ulipokuwa ukiwatesa;
36 nawe usikie mbinguni, uwaachilie thambi yao watum-
wa wako na watu wako Israeli, uwafundishe njia njema,
njia ya kuendelea, ukanyeshe mvua juu ya inchi yako,
uliyowapa watu wako wairithi.
37 Njaa ikiwa katika inchi, tauni ikiwa, kupumbaa, ku-
vurujika, nzige, wakiwa wadudu; adui akiwathii katika
38 inchi za milango yao, killa msiba, killa uwele; kuwapo
kuomba na kusihi kwote kwa mtu wo wote, ao kwa
watu wako Israeli wote, wakijua killa mtu msiba wa
moyo wake, akinyosha mikono yake kwa nyumba hii;
39 nawe usikie mbinguni mahali ukaapo, usamehe, uka-
tende, ukampe killa mtu kwa njia zake, ukimjua moyo
wake, kwani ndiwe peke yako uwajuaye moyo waana
40 Adamu wote, wakuogope siku zote watakazoishi juu ya
inchi uliyowapa baba zetu.
41 Hatta na mgeni asiye wa watu wako Israeli, aliyekuja
42 katika inchi mbali kwa sababu ya jina lako, wakisikia
kama jina lako kubwa, na mkono wako hodari, na
mkono umenyoshwa, ajapo akiomba katika nyumba hii;

nawe usikie mbinguni mahali ukaapo, ukafanye yote uli- 43
yoitiwa na mgeni, watu wote wa ulimwenguni wapate
kulijua jina lako, wakuogope kama watu wako Israeli,
wajue kama jina lako laombewa katika nyumba hii nili-
yoijenga.
Watu wako wakitoka kupigana na adui zao utakako- 44
wapeleka, wakimwomba Yahuwa wakiulekea mji uli-
ouchagua, na nyumba niliyoijenga kwa jina lako; usikie 45
mbinguni kuomba na kusihi kwao, ukawafanyie hukumu.
Wakikukosa, kwani hakuna mtu asiyekosa, ukawaka- 46
sirika, ukawatoa kwa adui, wawachukue wafungwa hatta
inchi yao adui, mbali ao karibu; wakumbukapo katika 47
inchi walikochukuliwa wafungwa, wakitubu, wakiku-
sihi katika inchi yao waliowachukua wafungwa, waki-
sema, tumekosa, tumefanya kwa ukaidi, tumetenda
maovu; wakurudiapo kwa moyo wao wote, na kwa nia 48
yao yote, katika inchi ya adui zao waliowachukua wa-
fungwa, wakikuomba wakiilekea inchi yao, uliyowapa
baba zao, mji uliouchagua, na nyumba niliyoijenga kwa
jina lako: usikie wewe kuomba na kusihi kwao mbi- 49
nguni ukaapo, ufanye hukumu yao, ukawasamehe watu 50
wako waliokufanyia thambi, na makosa yao yote wali-
yokukosa, ukawape huruma mbele zao waliowachukua
wafungwa, wapate kuhurumiwa nao. Kwani ndio watu 51
wako, na urithi wako, uliowaleta katika Misri, katika
tanuuni mwa chuma. Macho yako yafumbuke kwa 52
kusihi kwake mtumwa wako, na kwa kusihi kwa watu
wako Israeli, ukawasikie katika mambo yote wakuitiayo.
Kwani umewatenga katika watu wote wa ulimwenguni, 53
urithi wako, kama ulivyonena kwa mkono wa Musa
mtumwa wako, ulipowaleta baba zetu katika Misri, ee
Yahuwa Muungu."
Ikawa alipokwisha Sulemani kumwomba Yahuwa ku- 54
omba na kusihi huku pia, akaondoka katika mbele ya
mathbahu ya Yahuwa, katika kukaa magoteni mikono
yake ikinyoshwa kwa mbingu. Akasimama akawaba- 55
rikia makutano yote ya Israeli kwa sauti kuu, akisema,
"Yahuwa abarikiwe aliyewapa watu wake Israeli ku- 56
starehe kwa mambo yote aliyoahidi. Halikupunguka
neno moja katika ahadi yake njema, aliyeahidi kwa
mkono wa Musa mtumwa wake. Yahuwa Muungu wetu 57
akae naswi, kama alivyokuwa na baba zetu, asituache,

58 asitoke kwetu. Ainamishe mioyo yetu kwake, tuende
katika njia zake zote, tuzishike amri zake, na sheria
59 zake, na hukumu zake, alizowaamuru baba zetu. Na
haya maneno yangu, niliyoyaomba mbele ya Yahuwa,
yawe karibu na Yahuwa Muungu wetu, mchana na usiku,
amfanyie hukumu mtumwa wake, na hukumu ya watu
60 wake Israeli wakati wote mambo yatakapo. Watu wote
wa ulimwenguni wajue kama Yahuwa ndiye Muungu,
61 hakuna mwingine. Moyo wenu uwe mkamilifu kwa
Yahuwa Muungu wetu, kwenda katika sheria zake, na
kushika amri zake, kama leo."
62 Mfalme, na Israeli wote pamoja naye, wakatoa thabihu
63 mbele za Yahuwa. Sulemani akatoa thabihu ya amani,
aliyotoa kwa Yahuwa, ng'ombe elfu asharini na mbili,
na kondoo elfu mia na asharini. Mfalme na waana wa
Israeli wote wakafanya wakf nyumba ya Yahuwa.

64 Siku ile mfalme akatakasa kati ya behewa iliyo mbele
ya nyumba ya Yahuwa, kwani huko akatoa kafara na
sadaka za unga, na shahamu za thabihu za amani, kwani
mathbahu ya shaba iliyo mbele ya Yahuwa ndogo kuliko
kuzipokea kafara, na sadaka za unga, na shahamu za
thabihu za amani.

65 Wakati ule Sulemani akafanya karamu na Israeli wote
pamoja naye, makutano mengi, kutoka kuingia kwa Ha-
math hatta mto wa Misri, mbele ya Yahuwa Muungu
wetu, siku saba na siku saba, siku arobatashara.

66 Hatta siku ya nane akaagana na watu, wakambarikia
mfalme, wakaenda kwa hema zao, wakifurahi na waki-
pendezewa moyoni kwa wema wote Yahuwa aliomfanyia
Daud mtumwa wake, na Israeli watu wake.

**9** IKAWA Sulemani alipokwisha kuijenga nyumba ya
Yahuwa, na nyumba ya mfalme, na killa shauko Sule-
2 mani aliyotaka kufanya, Yahuwa akamtokea Sulemani
marra ya pili kama alivyomtokea Gibeon.

3 Yahuwa akamwambia, "Nimesikia kuomba kwako
na kusihi, ulikotoa mbele yangu. Nimeitakasa nyu-
mba hiyo, uliyoijenga, niweke huko jina langu milele, na
4 macho yangu na moyo wangu utakuwako dayima. Nawe
ukienda mbele yangu, kama alivyokwenda Daud baba
yako, kwa ukamilifu wa moyoni, na kwa adili, ufanye
kwa killa nililokuamuru, ulishike sheria zangu na huku-
5 mu zangu, nitafanya imara kiti cha ufaume wako juu

ya Israeli milele, kama nilivyomwahidia Daud baba wa-
ko, nikisema, Hutapunguka mtu juu ya kiti cha Israeli.
Mkigeuka katika kunifuata, ninyi na watoto wenu, 6
wala hamzishiki amri zangu na sheria zangu, nilizozi-
weka mbele zenu, mkienda, mkiitumikia miungu mi-
geni, mkiiabudu, nitawakata Israeli katika inchi nili- 7
yowapa, na nyumba hii, niliyoitakasa kwa jina langu,
nitaiondosha katika mbele yangu, na Israeli itakuwa
mfano na neno la aibu katika watu wote. Na nyumba 8
hii, iliyo juu, killa apitaye ataajabu, atafyonya. Wata- 9
sema, mbona Yahuwa ameitendea hivi inchi na nyumba
hii? Watasema, Kwa sababu walikuwa wamemwacha
Yahuwa Muungu wao, aliyewaleta baba zao katika inchi
ya Misri, wakaishika miungu migeni, wakaiabudu, kwa
sababu hii Yahuwa ameleta juu yao mabaya yote haya."
Ikawa miaka asharini ilipopita, Sulemani alipokwisha 10
kujenga nyumba mbili, nyumba ya Yahuwa na nyumba
yake mfalme, Hiram mfalme wa Turo amemletea Sule- 11
mani mierezi na miberoshi, na thahabu, kwa haja zake
zote, Sulemani mfalme akampa Hiram miji asharini ya
katika inchi ya Galilaya. Hiram akatoka katika Turo 12
kuitazama miji aliyompa Sulemani, wala haikumpendeza.
Akasema, "Miji gani hii uliyonipa, ndugu yangu?" 13
Akaiita inchi ya Kabul hatta leo. Hiram akampelekea 14
mfalme talanta sitini za thahabu.
Na hii sababu ya kutoa alikotoa mfalme Sulemani; illi 15
kuijenga nyumba ya Yahuwa, na nyumba yake yeye, na
Millo, na ukuta wa Yerusalemi, na Hazor, na Megiddo,
na Gezer.
Farao mfalme wa Misri amepanda akatwaa Gezer, aka- 16
iteketeza kwa moto, akawaua Wakanaani waliokaa mjini,
akaitoa kwa zawadi kwa binti yake, mkewe Sulemani.
Sulemani akajenga Gezer, na Bethoron ya chini, na 17
Baalath, na Tadmor iliyo nyikani, katika inchi; na 18
miji yote ya kuwekea iliyo yake Sulemani; na miji ya 19
magari yake na miji ya watu wake wapandao frasi, na
killa alichopenda kujenga Sulemani katika Yerusalemi,
na katika Lebanoni, na katika inchi yote ya mamlaka
yake.
Watu wote waliosalia, Waamori, Wahiti, Waperizi, 20
Wahiwi na Wayebusi, wasio waana wa Israeli, watoto 21
wao waliosalia baada yao katika inchi, waana wa Israeli

wasioweza kuwaharibu kabisa, hawa Sulemani akawatia
22 katika kazi ya utumwa hatta leo. Lakini katika waana
wa Israeli Sulemani hakutia mtu utumwani; ndio watu
wa vita, na wangoje wake, na wakuu wake, na akida
żake, na wakuu wa magari yake, na watu wake wa
23 kupanda frasi. Hawa maakida wakuu walio juu ya kazi
yake Sulemani, mia tanu na hamsini, waliowaamuru
watu watendao kazi.
24 Binti Farao akapanda katika mji wa Daud, katika
nyumba yake, aliyomjengea. Ndipo alipojenga Millo.
25 Marra tatu killa mwaka Sulemani akatoa kafara na
thabihu za amani juu ya mąthbahu aliyomjengea Ya-
huwa, akavukiza buhuri juu ya mathbahu iliyoko mbele
ya Yahuwa. Akaimaliza nyumba.
26 Mfalme Sulemani akajenga merikebu katika Ezion
Geber, iliyo pamoja na Eloth, katika pwani kwa Bahari
27 ya Sham, katika inchi ya Edom. Hiram akapeleka kati-
ka merikebu watumwa wake, watu wa merikebuni wenyi
kuijua bahari, pamoja na watumwa wake Sulemani.
28 Wakafika Ofir wakapata huko thahabu, talanta aroba
mia na asharini, wakamletea mfalme Sulemani.
**10** NA malkiya ya Sheba akisikia habari za Sulemani
kwa jina la Yahuwa, akaja amjaribu kwa maneno ya
2 fumba. Akaingia kwa Yerusalemi kwa asikari wengi
sana, na ngamia wachukuao manukato, na thahabu nyi-
ngi sana, na vito vya thamani, wakaja kwa Sulemani,
3 akamwambia pia aliyo nayo moyoni mwake. Sulemani
akamwonyesha maneno yake yote, wala hakuna neno
alilofichiwa mfalme, asimwonyeshe.
4 Akaona malkiya wa Sheba hekima yote ya Sulemani,
5 na nyumba aliyoijenga, na nyama za mezani mwake,
na kikao cha watumishi wake, na kusimamia kwao
wangoje wake, na mavazi yao, na wanyweshaji wake, na
daraja yake ya kupanda katika nyumba ya Yahuwa,
6 roho yake ikazimia. Akamwambia mfalme,
"Ndizo kweli habari nilizozisikia katika inchi yangu
7 za mambo yako na za hekima yako. Nami sikuzisadiki
habari hatta nilipokuja, macho yangu yakaona, wala
sikuambiwa nusu; umezidi kwa hekima na kufanikiwa
8 kuliko habari nilizozisikia. Heri watu wako, na heri
watumwa hawa wako wasimamao mbele yako sikuzote
9 wakisikia hekima yako. Abarikiwe Yahuwa Muungu

wako akupendaye, akuweke kitini mwa Israeli; katika
mapenzi yake Yahuwa kwa Israeli ya milele ameku-
fanya mfalme, ufanye hukumu na haki."
Akampa mfalme talanta za thahabu mia na asharini, 10
na manukato mengi mengi sana, na vito vya thamani;
hayaji tena manukato kama hayo kwa kuwa mengi, ali-
yompa mfalme Sulemani malkiya wa Sheba.
Na merikebu za Hiram zilizoleta thahabu katika Ofir, 11
zikaleta katika Ofir miti mialmugi mingi sana, na vito
vya thamani. Mfalme akafanya kwa miti mialmugi 12
mihimili ya nyumba ya Yahuwa na nyumba ya mfalme,
na vinubi na vinanda vyao wakuimba. Haiji miti mi-
almugi kama hii, wala haionekani hatta leo.
Mfalme Sulemani akampa malkiya wa Sheba killa 13
haja yake aliyotaka, nazo tena alizompa kwa mkono
wake mfalme Sulemani. Akageuka, akaenda zake kwa
inchi yake, yeye na watumwa wake.
Bassi uthani wake thahabu iliyomfikia Sulemani katika 14
mwaka mmoja, ndiyo talanta sita mia sitini na sita. Nazo 15
za wafanya biashara, na biashara ya manukato na wa-
falme wote wa Arabuni na wakuu wa inchi.
Mfalme Sulemani akafanya ngao za thahabu iliyofuli- 16
wa miteen. Sita mia za thahabu akazitoa kwa killa ngao.
Na ngao thelatha mia za thahabu iliyofuliwa, mani tatu 17
za thahabu akazitoa kwa killa ngao. Mfalme akaziweka
katika nyumba ya mwitu wa Lebanoni.
Mfalme akafanya kiti kikubwa cha pembe akakifu- 18
nikiza kwa thahabu safi. Kiti kikawa na daraja sita, na 19
juu yake imeviringa nyuma, na mikono pande mbili za
pahali pa kuketi, na simba wawili wakisimama kwa mi-
kono. Na simba kumi na mbili wakisimama juu ya 20
daraja sita huko na huko. Wala hakikuwa kwa mfano
wake katika faume zote.
Na vyombo vyote vya kunywea vya mfalme Sulemani 21
thahabu, na vyombo vyote vya nyumba ya mwitu wa
Lebanoni thahabu safi; hakuna fetha, haikuwa na tha-
mani siku za Sulemani. Kwani mfalme alikuwa na 22
merikebu za Tarashishi baharini pamoja na merikebu za
Hiram. Marra moja katika miaka mitatu zikaja meri-
kebu za Tarashishi, zikileta thahabu, na fetha, pembe, na
nyani na tausi.
Mfalme Sulemani akawapita wafalme wote wa du- 23

24 niani kwa mali, na kwa hekima. Ulimwengu wote
ukamtafuta Sulemani, wasikie hekima Muungu aliyo-
25 mtia moyoni. Wakaleta killa mtu zawadi yake, vyombo
vya fetha, na vyombo vya thahabu, na mavazi, na selaha,
na manukato, frasi na nyumbu, mwaka kwa mwaka.
26 Sulemani akakusanya magari na wapandao frasi: ali-
kuwa na magari elfu na mia 'nne, na wapandao frasi
elfu kumi na mbili, aliowaweka katika miji ya magari
27 na pamoja na mfalme katika Yerusalemi. Mfalme aka-
fanya fetha katika Yerusalemi kama mawe, na mierezi
akafanya kama mikuyu ya boondeni kwa kuwa mingi.
28 Frasi za Sulemani zikatoka katika Misri, na nyuzi za
kitani, wafanya biashara wake mfalme wakapata nyuzi
29 za kitani kwa thamani. Gari likaja likatoka katika
Misri kwa sita mia za fetha, na frasi kwa mia na ham-
sini. Vivyo wakawaletea wafalme wote wa Wahiti na
wafalme wa Sham kwa mkono wao.
**11** MFALME Sulemani akawatamani waanawake wengi
walio wageni, pamoja na binti yake Farao, waanawake
2 Wamoabi, Waamoni, Waedomi, Wazidoni, Wahiti, ma-
taifa aliyowaambia Yahuwa waana wa Israeli, msiingie
kwao, wala wasiingie kwenu; hakika watawageuza mo-
yo wenu kwa miungu yao. Sulemani akaambatana nao
3 kwa kuwapenda. Akawa na wake saba mia waana wa
watu, na masuria thelatha mia, wake wake wakamgeuza
moyo.
4 Ikawa Sulemani alipokuwa mzee wakewe wakamgeuza
moyo kwa miungu mingine, wala moyo wake si mka-
milifu na Yahuwa Muungu wake kama moyo wa Daud
baba yake.
5 Sulemani akawafuata Ashtoreth muungu mke wao
6 Wazidoni, na Milkom chukizo la Waamoni. Sulemani
akatenda vibaya machoni pa Yahuwa, wala hakumfuata
Yahuwa kabisa kama Daud baba wake.
7 Sulemani akamjengea mahali pa juu Kemoshi, chu-
kizo wao Wamoabi, katika kilima kilichopo mbele ya
Yerusalemi, na Moleki chukizo wao waana wa Amoni.
8 Vivyo akawafanyia wakewe wageni wote, wakavukiza
buhuri wakaitolea thabihu miungu yao.
9 Yahuwa akakasirika na Sulemani kwa sababu moyo
wake umemgeukia Yahuwa Muungu wa Israeli, aliyem-
10 tokea marra mbili, akamwamuru kwa jambo hili, asiwa-

fuate miungu mingine. Lakini yeye hakuzishika amri
zake Yahuwa.
Yahuwa akamwambia Sulemani, "Kwani umeyafa- 11
nya haya, wala hukuyashika maagano yangu na sheria
zangu nilizokuamuru, nitakurarulia ufalme, nitampa
mtumwa wako. Illa siku zako sitafanya haya kwa 12
sababu ya Daud baba wako : nitaurarua katika mkono wa
mwana wako. Lakini sitaondoa ufaume wote pia : ni- 13
tampa mwana wako kabila moja, kwa sababu ya Daud
mtumwa wangu na kwa sababu ya Yerusalemi niliou-
chagua."
Yahuwa akamwondokeshea Sulemani adui, Hadad 14
Mwedomi, wa wazao wake mfalme wa Edom.
Ikawa Daud akiwako katika Edom, Yoab mkuu wa 15
jeshi akipanda awazike waliouawa, akampiga killa mu-
me katika Edom. Kwani Yoab alikaa huko miezi sita 16
na Israeli wote, hatta akapoteza killa mume katika
Edom. Hadadi yule akakimbia na watu Waedomi wa- 17
tumwa wa baba wake pamoja naye waende katika Misri,
akiwa Hadad mtoto. Wakaondoka katika Madian, wa- 18
kafika Paran, wakachukua nao watu wa katika Paran,
wakafika Misri kwa Farao mfalme wa Misri, aliyempa
nyumba, akamwamria vyakula, akampa mashamba.
Hadadi akapendeza machoni pa Farao, hatta aka- 19
mwoza ndugu ya mkewe, ndugu wa Tahpenes aliye mal-
kiya. Ndugu wa Tahpenes akamzalia Genubath mwa- 20
nawe, aliyemlea Tahpenes katika nyumba ya Farao.
Genubath akakaa katika nyumba ya Farao pamoja na
waana wa Farao.
Naye Hadadi aliposikia katika Misri kama Daud 21
amelala na babaze, na Yoab jemadari wa jeshi amekufa,
Hadadi akamwambia Farao, "Unipe ruksa, niende kwa
inchi yangu." Farao akamwambia, "Umepunguka 22
nini kwangu, utake kurudi kwa inchi yako?" Akajibu,
"Sikupunguka kitu, lakini unipe ruksa tu."
Muungu akamfanyia adui, Reson wa Elyada, aliyem- 23
kimbilia bwana wake Hadadezer mfalme wa Zoba.
Akakusanya watu akawa mkuu wao, Daud alipowaua. 24
Wakaenda Dameski, wakakaa humo, akamiliki katika
Dameski. Naye adui wa Israeli siku zote za Sulemani, 25
kama mathara yake Hadadi, akawachukia Israeli, aka-
miliki juu ya Sham.

26 Na Yaraboam wa Nebat, Mwefrati wa Zereda, mtumwa
wake Sulemani, na jina lake mamaye Zerua, mwanamke
aliyefiwa na mumewe, akainua mkono juu ya mfalme.
27 Na jambo hili ndilo alivyomwinulia mfalme mkono.
Sulemani akajenga Millo, akafunga palipofunguka mji
28 wa baba yake Daud. Na huyu Yaraboam mtu hodari
wa nguvu, Sulemani akamwona kijana mtendaji, aka-
'mweka juu ya mambo ya nyumba ya Yusuf.
29 Ikawa zamani zile, Yaraboam akitoka katika Yerusa-
lemi, akamkuta njiani Ahiya Mshiloni nabii, akawa
30 amevaa vazi jipya, nao wawili peke yao mashamba. Ahi-
ya akalishika vazi jipya alilo nalo akalirarua vipande
31 thenashara. Akamwambia Yaraboam, " Utwae vipande
kumi, kwani ndivyo alivyosema Yahuwa Muungu wa
Israel:, Nitaurarua ufalme katika mkono wa Sulemani,
32 nitakupa na wewe makabila kumi. Illa yeye atakuwa
na kabila moja kwa ajili ya mtumwa wangu Daud, na
kwa ajili ya Yerusalemi, mji niliouchagua katika miji
33 yote ya makabila ya Israeli. Kwa sababu wamenia-
cha mimi, wakaabudu Ashtoreth, muungu mke wa Wazi-
doni, Kemoshi muungu wa Wamoabi, na Milkom mu-
ungu wa waana wa Amoni, wala hawakuenda katika njia
zangu wafanye vema machoni pangu, sheria zangu na hu-
34 kumu zangu, kama Daud baba yake. Wala sitatwaa
ufalme wote katika mkono wake, lakini yeye atakuwa
mkuu siku zote za maisha yake, kwa ajili ya mtumwa
wangu Daud niliyemchagua, kwa sababu amezishika
35 amri zangu na sheria zangu. Nitautwaa ufalme ka-
tika mkono wa mwana wake, nitakupa na wewe maka-
36 bila kumi. Nitampa na mwana wake kabila moja, Daud
mtumwa wangu apate kuwa na taa sikuzote mbele
yangu katika Yerusalemi, mji niliouchagua niweke huko
37 jina langu. Nitakutwaa wewe, nawe utamiliki kwa
ginsi roho yako ilivyotamani, utakuwa mfalme juu ya
38 Israeli. Itakuwa, ukisikia yote nitakayokuamuru, uki-
enda katika njia zangu, ukiyatenda yaliyo mema ma-
choni pangu, kama Daud mtumwa wangu alivyotenda,
nitakuwa nawe, nitakujengea nyumba imara, kama nili-
39 vyomjengea Daud, nitakupa wewe Israeli. Nitatesa wa-
zao wa Daud kwa sababu hiyo, illa si dayima."
40 Sulemani akataka kumua Yaraboam. Akaondoka Ya-
raboam akakimbia katika Misri kwa Shishak mfalme

wa Misri, akawa katika Misri hatta alipokufa Sule-
mani.
Nayo yaliyosalia ya Sulemani, maneno yake na ali- 41
yoyafanya yote, na hekima yake, siyo yaliyoandikwa
katika kitabu cha matendo yake Sulemani? Na siku 42
alizomiliki Sulemani katika Yerusalemi juu ya Israeli
wote miaka arobaini. Sulemani akalala na baba zake 43
akazikwa katika mji wa Daud baba yake, na Rehaboam
mwanawe akamiliki mahali pake.
REHABOAM akaenda Shekem, kwani Israeli wote **12**
wamekuja Shekem, wamfanye mfalme. Ikawa Yara- 2
boam wa Nebat aliposikia, naye yuko katika Misri, kwani
amekimbia mbele ya Sulemani mfalme, Yaraboam aka-
kaa kitako katika Misri, wakapeleka wakamwita. 3
Na Yaraboam na jamii ya Israeli wakaja wakamwambia
Rehaboam, wakasema, "Baba yako alifanya mzigo wetu 4
mzito, nawe upunguze utumwa mwingi wa baba yako
na mzigo mzito aliotuchukuza, naswi tutakutumikia."
Akawaambia, "Mwende zenu siku tatu, mnirudie tena." 5
Watu wakaenda zao.
Mfalme Rehaboam akataka shauri kwa wazee waliosi- 6
mama mbele ya Sulemani baba yake alipo hayi, akasema,
"Kwa shauri lenu niwajibuje watu hawa?" Waka- 7
mwambia, wakasema, "Ukiwa mtumwa wao watu hawa
leo, ukiwatumikia, ukiwajibu, ukiwaambia maneno ma-
zuri, nao watakuwa watumwa wako dayima."
Akaliacha shauri la wazee walilompa, akataka shauri 8
kwa vijana waliokua pamoja naye, wakasimama mbele
yake. Akawaambia, "Shauri gani lenu tuwajibu watu 9
hawa, waliosema nami, wakinena, Upunguze mzigo alio-
tuchukuza baba yako?"
Nao vijana waliokua pamoja naye wakamwambia, 10
wakisema, "Uwaambie hivi watu hawa waliokwambia,
wakisema, Baba yako amefanya mzigo wetu mzito,
nawe utupunguzie; uwaambie hivi, Kidole changu ki-
nene kuliko kiuno cha baba yangu. Bassi baba yangu 11
amewachukuza mzigo mzito, mimi nitauzidisha mzigo
wenu; baba yangu amewarudi kwa mijeledi, nami nita-
warudi kwa 'nge."
Yaraboam na watu wote wakamjia Rehaboam siku 12
ya tatu, mfalme alivyoamuru, akisema, "Mnirudie siku
ya tatu." Mfalme akawajibu watu mazito, akaliacha 13

14 shauri la wazee walilompa. Akawaambia kwa shauri la
vijana, akisema, "Baba yangu ameifanya mizigo yenu
mizito, nami nitaizidisha mizigo: baba yangu amewarudi
15 kwa mijeledi, nami nitawarudi kwa 'nge." Wala mfalme
hakuwasikia watu, kwani jambo hili la mbele yake Ya-
huwa, neno lake liwe imara, Yahuwa alilomwambia Ya-
raboam wa Nebat kwa Ahiya Mshiloni.
16 Israeli wote wakaona kama mfalme hawasikilizii, watu
wakamjibu mfalme wakinena, "Sehemu gani tunayo
katika Daud? wala urithi katika mwana wa Yese. Kwa
hema zenu, ee Israeli: angalie nyumba yako mwenyewe,
17 Daud." Israeli wakaenda zao kwa hema zao. Nao wa-
ana wa Israeli waliokaa katika miji ya Yuda, Rehaboam
18 akawamiliki wao. Mfalme Rehaboam akampeleka Ado-
niram, aliye juu ya kutoa, Israeli wote wakamtupia
mawe, akafa. Mfalme Rehaboam akaharaka akapanda
19 katika gari lake akimbie kwa Yerusalemi. Israeli akaasi
juu ya nyumba ya Daud hatta leo.
20 Ikawa Israeli wote waliposikia kama Yaraboam ame-
rudi, wakapeleka wakamwita kwa makusanyiko, waka-
mfanya mfalme juu ya Israeli wote; wala hakuna wa-
fuatao nyumba ya Daud, illa kabila ya Yuda peke
yake.
21 Hatta Rehaboam alipofika Yerusalemi, akakusanya
nyumba yote ya Yuda, pamoja na kabila ya Benyamin,
watu wateule elfu mia na themanini walio hodari, wapi-
gane na nyumba ya Israeli, warudishe ufalme kwa Reha-
boam wa Sulemani.
22 Likawa neno la Muungu kwa Shemaya mtu wa Mu-
23 ungu, akisema, "Mwambie Rehaboam wa Sulemani,
mfalme wa Yuda, na nyumba yote ya Yuda na Benyamin
24 na watu waliosalia, ukisema, Ndilo asemalo Yahuwa,
Msiende wala msipigane na ndugu zenu waana wa Is-
raeli: rudini killa mtu nyumbani kwake, kwani jambo
hili la mbele yangu." Wakalisikiliza neno la Yahuwa,
wakarudi, wakaenda zao, kwa neno la Yahuwa.
25 Yaraboam akajenga Shekem katika mlima Efraim,
akakaa huko. Akatoka huko akajenga Penuel.
26 Yaraboam akasema moyoni mwake, "Ufalme utarudi
27 upesi kwa nyumba ya Daud. Watu hawa wakipanda
watoe thabihu katika nyumba ya Yahuwa kwa Yeru-
salemi, moyo wa watu hawa utamrudia bwana wao, Reha-

boam mfalme wa Yuda, wataniua mimi, watarudi kwa
Rehaboam mfalme wa Yuda."
Mfalme akafanya shauri, akafanya ng'ombe mbili za 28
thahabu, akawaambia, " Kuzito kwenu kupanda kwa
Yerusalemi: tazama miungu yenu, ee Israeli, iliyowa-
pandisha katika inchi ya Misri." Akaweka moja katika 29
Betel, na ya pili akaiweka katika Dan. Jambo hili li- 30
kawa thambi, kwani watu wakaenda mbele yake moja
hatta kwa Dan.
Akafanya nyumba ya mahali pa juu, akafanya wako- 31
hani wa watu walio wanyonge, wasio wa waana wa Lawi.
Yaraboam akaamuru siku kuu katika mwezi wa nane, 32
siku hamstashara ya mwezi, kama siku kuu iliyo katika
Yuda, akatoa juu ya mathbahu. Akafanya hivi katika
Betel, akitoa thabihu kwa ng'ombe alizozifanya. Aka-
weka katika Betel wakohani wa mahali pa juu alipopa-
fanya.
Akatoa juu ya mathbahu aliyoifanya katika Betel, 33
siku ya hamstashara ya mwezi wa nane, mwezi aliou-
penda moyoni mwake. Akaamuru siku kuu kwa waana
wa Israeli: akatoa juu ya mathbahu, akavukiza buhuri.
AKAJA mtu wa Muungu katika Yuda kwa neno **13**
la Yahuwa hatta Betel. Yaraboam akasimama penyi
mathbahu avukize buhuri. Akalia juu ya mathbahu 2
kwa neno la Yahuwa, akasema, " Ee mathbahu, mathba-
hu, ndilo alisemalo Yahuwa, Angalia, mtoto atazaliwa
katika nyumba ya Daud, jina lake Yosiya, atatoa juu
yako wakohani wa mahali pa juu wavukizao buhuri juu
yako, na mifupa ya watu itateketea juu yako." Akatoa 3
ishara siku ileile, akisema, " Ndiyo ishara aliyoinena
Yahuwa, Tazama, mathbahu itapasuka, na majifu yaliyo
juu yake yatamwagika."
Ikawa mfalme Yaraboam alipoyasikia maneno yake 4
mtu wa Muungu, aliyelia juu ya mathbahu iliyoko ka-
tika Betel, akanyosha mkono katika mathbahu akisema,
" Mkamateni." Mkono wake aliounyosha juu yake uka-
kauka, wala hakuweza kuuvuta tena kwake. Mathbahu 5
ikapasuka, majifu yakamwagika katika mathbahu, kwa
ishara aliyoitoa mtu wa Muungu kwa neno la Yahuwa.
Mfalme akajibu akamwambia mtu wa Muungu, 6
" Uombe sasa mbele ya Muungu wako, ukaniombee,
mkono wangu unirudikie." Mtu wa Muungu aka-

mwomba Yahuwa, mkono wake mfalme ukamrudikia,
ukawa kama kwanza.
7 Mfalme akamwambia mtu wa Muungu, "Njoo nami
8 kwangu, ujiburudishe, nami nitakupa thawabu." Mtu
wa Muungu akamwambia mfalme, "Ukinipa nusu ya
nyumba yako, sitaingia kwako, wala sitakula chakula
9 wala sitakunywa maji pahali hapo. Kwani ndivyo nili-
vyoagizwa kwa neno lake Yahuwa, akisema, Usile cha-
kula, wala usinywe maji, wala usirudi kwa njia ile uliyo-
10 jilia." Akaenda njia ngineyo wala hakurudi kwa njia
aliyojia kwa Betel.
11 Nabii mmoja mzee akakaa katika Betel, akaja mwa-
nawe, akamwambia killa alilolifanya mtu wa Muungu
siku ile katika Betel, na maneno aliyomwambia mfalme,
12 wakamwambia baba wao. Baba wao akawaambia,
"Kwa njia ipi amekwenda?" Kwani waanawe wa-
meiona njia aliyoiendea mtu wa Muungu, aliyetoka ka-
13 tika Yuda. Akawaambia waanawe, "Nitandikie punda."
Wakamtandikia punda, akapanda.
14 Akamfuata mtu wa Muungu akamwona akikaa kitako
chini yake mwela, akamwambia, "Siwe mtu wa Mu-
ungu aliyetoka katika Yuda?" Akamwambia, "Ndimi."
15 Akamwambia, "Uje kwangu nyumbani, ukale cha-
16 kula." Akamwambia, "Siwezi kurudi nawe, wala kuingia
kwako, wala sili chakula wala sinywi maji nawe pahali
17 hapo. Kwani nimeambiwa kwa neno la Yahuwa, Usile
chakula wala usinywe maji, wala usirudi kwa njia ile
uliyoiendea."
18 Akamwambia, "Nami nabii kama wewe, malaika
akaniambia kwa neno la Yahuwa akisema, Umlete nawe
nyumbani mwako ale chakula, akanywe maji," akisema
19 uwongo. Akarudi naye, akala chakula nyumbani mwa-
ke, akanywa maji.
20 Ikawa wakikaa kitako mezani, neno la Yahuwa kwa
21 nabii aliyemrudisha; akamlilia mtu wa Muungu aliye-
toka katika Yuda, akinena, "Ndilo asemalo Yahuwa,
Kwa sababu umemwasi kanwa la Yahuwa, wala hukui-
22 shika amri aliyokuamuru Muungu wako Yahuwa, uka-
rudi, ukala chakula, ukanywa maji pahali alipokuambia,
usile chakula wala usinywe maji, mzoga wako hautai-
ngia mazikoni mwa baba zako."
23 Ikawa alipokwisha kula chakula na kunywa, akam-

tandikia punda nabii aliyemrudisha. Akaenda zake. 24
Simba akamkuta njiani, akamua. Mzoga wake uka-
tupwa njiani, punda akisimama karibu yake, na simba
akisimama karibu ya mzoga.
Watu wakapita wakauona mzoga umetupwa njiani, 25
na simba akisimama karibu na mzoga, wakaja, wakaleta
habari katika mji akaamo nabii mzee. Akasikia nabii 26
aliyemrudisha katika njia, akanena, "Ndiye mtu wa
Muungu, aliyemwasi kanwa la Yahuwa, Yahuwa akam-
toa kwa simba, akamvunja, akamua, kwa neno la Ya-
huwa alilomwambia." Akawaambia waanawe, akasema, 27
"Mnitandikie punda," wakatandika.
Akaenda, akauona mzoga umetupwa njiani na simba 28
na punda wakisimama karibu na mzoga, simba hakuula
mzoga wala hakumvunja punda. Nabii akautwaa mzo- 29
ga wake mtu wa Muungu, akautia juu ya punda, akau-
leta; akaja mjini nabii mzee, wakae matanga, wamzike.
Akauweka mzoga katika kaburi lake yeye, wakamlilia, 30
"Ah! ndugu yangu!"
Ikawa alipokwisha kumzika, akawaambia waanawe 31
akisema, "Nikifa mimi, mnizike katika kaburi alimo-
zikwa mtu wa Muungu, 'mweke mifupa yangu kando la
mifupa yake. Kwani neno aliloililia mathbahu iliyoko 32
Betel kwa neno la Yahuwa, na nyumba zote za mahali
pa juu zilizoko mijini mwa Samaria, litakuwa yakini."
Baada ya haya Yaraboam hakurudi katika njia yake 33
mbovu, akafanya tena wakohani wa mahali pa juu, ka-
tika watu walio wanyonge. Killa aliyetaka akamjaza
mkono akawa wa wakohani wa mahali pa juu.
Jambo hili likawa thambi kwa nyumba yake Yaraboam 34
hatta kuiharibu na kuifuta katika usoni pa inchi.
SIKU zile akaugua Abiya wa Yaraboam. Yaraboam **14**
akamwambia mkewe, "Ondoke bass, ujigeuze wasi- 2
kujue mkewe Yaraboam, ukaende Shilo. Yuko huko
Ahiya nabii aliyeninena mimi mfalme juu ya watu hawa.
Twae mkononi mikate kumi, na biskwiti na mtungi 3
wa asali, ukamwendee: atakwambia kijana atakuwaje."
Akafanya hivi mkewe Yaraboam, akaondoka akaenda 4
Shilo, akaja nyumbani kwa Ahiya. Wala Ahiya haku-
weza kuona, kwani macho yake yamepofuka kwa sababu
ya uzee wake.
Yahuwa akamwambia Ahiya, "Angalia, mkewe Yara- 5

boam anakuja akuulize neno kwa mwanawe, kwani ha-
wezi: hivi na hivi umwambie; na katika kuingia ataji-
fanya mgine."
6 Ikawa Ahiya aliposikia sauti ya miguu yake akija
mlangoni, akanena, "Ingia, mkewe Yaraboam, mbona
wajifanya mgine? nami nimepelekwa kwako mazito.
7 Uende, umwambie Yaraboam, Ndilo alilosema Yahuwa
Muungu wa Israeli, Nikiwa nimekutukuza katika watu,
8 nikakufanya mkuu juu ya watu wangu Israeli, nika-
tenga ufalme katika nyumba yake Daud, nikakupa wewe,
wala hukuwa kama mtumwa wangu Daud, aliyezishika
amri zangu, akanifuata kwa moyo wake wote, asifanye
9 illa yaliyo mema machoni pangu; ukakosa kuliko wote
waliokutangulia: umekwenda ukajifanya miungu mi-
ngine na zilizoyeyuka unikasirishe, ukanitupa nyuma
10 yako; kwa sababu hiyo nami nitaleta mabaya juu ya
nyumba yake Yaraboam, nitamkatia Yaraboam killa
mume, aliyefungwa na aliyeachwa katika Israeli. Nita-
waondoa waliobaki wa nyumba yake Yaraboam kama
11 huondoa mavi hatta itakapokwisha pia. Afaye wa Yara-
boam mjini mbwa zitamla, afaye mashamba zitamla
12 ndege za anga, kwani Yahuwa amenena. Nawe uondoke
urudi nyumbani kwako: utakapoingia miguu yako ka-
13 tika mji kijana atakufa. Israeli wote watamlilia, wata-
mzika, kwani ndiye peke yake wa Yaraboam atakaye-
ingia kaburini; kwani naye limeonekana jambo lililo
jema kwa Yahuwa Muungu wa Israeli katika nyumba
14 yake Yaraboam. Naye Yahuwa ataweka mfalme juu ya
Israeli atakayeharibu nyumba ya Yaraboam siku ile: na
nini? hatta leo hivi.
15 Yahuwa atawapiga Israeli kama manyasi yatikisi-
kavyo katika maji, atawang'oa Israeli katika inchi hii
njema, aliyowapa baba zao, atawatawanya upande wa pili
wa mto, kwa sababu wamejifanyia ashera wakimkasiri-
16 sha Yahuwa. Yahuwa atawatoa Israeli kwa ajili ya ma-
kosa aliyoyakosa Yaraboam, akawakosesha Israeli."
17 Akaondoka mkewe Yaraboam, akaenda, akafika katika
Tirza, naye akiingia katika kizingiti cha nyumba, kijana
akafa.
18 Israeli wote wakamzika, wakamlilia, kwa neno la Ya-
huwa, alilolinena kwa mkono wa mtumwa wake Ahiya
19 nabii. Na mambo yake Yaraboam yaliyosalia, ya kupi-

gana na ya kumiliki, yameandikwa katika kitabu cha
mambo ya siku zao wafalme wa Israeli. Na siku ali- 20
zomiliki Yaraboam, miaka asharini na miwili. Akalala
na babaze, akamiliki Nadab mwanawe mahali pake.

Naye Rehaboam wa Sulemani akamiliki katika Yuda, 21
mwenyi miaka arobaini na moja Rehaboam alipomiliki,
akamiliki miaka kumi na saba katika Yerusalemi, mji
aliouchagua Yahuwa katika makabila yote ya Israeli
aweke huko jina lake. Na jina la mamaye Naama
Mwamoni.

Yuda akafanya maovu machoni pa Yahuwa wakamtia 22
uwivu, kwa makosa yao waliyoyakosa, kuliko baba zao
zote. Wakajijengea mahali pa juu, na sanamu, na 23
ashera, juu ya killa kilima kirefu na chini ya killa mti
uliomea. Na haniti yuko katika inchi, wakafanya kwa 24
machukizo yote ya mataifa Yahuwa aliowaondoa mbele
zao waana wa Israeli.

Ikawa mwaka wa tano wa mfalme Rehaboam, aka- 25
panda Shishak mfalme wa Misri juu ya Yerusalemi.
Akazichukua hazina za nyumba ya Yahuwa na hazina 26
za nyumba ya mfalme, akazichukua zote. Akazichukua
ngao zote za thahabu alizozifanya Sulemani.

Mfalme Rehaboam akafanya ngao za shaba mahali 27
pao, akaziamria mkononi mwa wakuu wa walinzi wa-
liongoja mlangoni pa nyumba ya mfalme. Ikawa wakati 28
mfalme alipoingia katika nyumba ya Yahuwa walinzi wa-
kazichukua, wakazirudisha katika chumba cha walinzi.

Na mamboyake Rehaboam yaliyosalia na yote aliyoya- 29
fanya, hayakuandikwa katika kitabu cha mambo ya siku
zao wafalme wa Yuda?

Ilikuwa vita kati ya Rehaboam na Yaraboam siku zote. 30
Rehaboam akalala na babaze, akazikwa na babaze 31
katika mji wa Daud. Na jina la mamaye Naama Mwa-
moni. Akamiliki mwanawe Abiyam mahali pake.

MWAKA wa kumi na nane wa mfalme Yaraboam wa **15**
Nebat, akamiliki Abiyam juu ya Yuda. Miaka mitatu 2
akamiliki katika Yerusalemi. Na jina la mamaye Maaka
binti Abishalom.

Akaenda katika thambi zote za babaye, alizozifanya 3
mbele yake, wala moyo wake haukuwa mkamilifu na Ya-
huwa Muungu wake, kama moyo wa Daud babaye.
Kwani kwa ajili ya Daud, Yahuwa Muungu wake aka- 4

mpa taa katika Yerusalemi, aondokeshe mwanawe ba-
5 adaye, akafanye imara Yerusalemi. Kwa sababu Daud
amefanya mema machoni pa Yahuwa, wala hakukosa ka-
tika yote aliyomwamuru, siku zote za maisha yake, illa
kwa jambo la Uriya Muhiti.
6 Ikawa vita kati ya Rehaboam na Yaraboam siku zote
za maisha yake.
7 Na mambo yote ya Abiyam yaliyosalia, na yote ali-
yoyafanya, hayakuandikwa katika kitabu cha mambo ya
siku zao wafalme wa Yuda? Ikawa vita kati ya Abi-
8 yam na Yaraboam. Abiyam akalala na baba zake, wa-
kamzika katika mji wa Daud. Akamiliki Asa mwanawe
mahali pake.
9 Mwaka wa asharini wa Yaraboam mfalme wa Israeli,
10 akamiliki Asa juu ya Yuda. Akamiliki miaka arobaini
na mmoja katika Yerusalemi. Na jina la mamaye Maaka,
binti Abishalom.
11 Asa akatenda mema machoni pake Muungu, kama
12 babaye Daud. Akawafukuza haniti katika inchi, aka-
13 ziondoa sanamu zote walizozifanya baba zake; hatta na
Maaka mamaye, akamwondoa katika ukuu wake, aliye-
fanya sanamu ashera. Asa akaikata sanamu yake aka-
14 iteketeza kwa wadi Kidron. Mahali pa juu hapaliondo-
shwa, illa moyo wake Asa mkamilifu kwa Yahuwa siku
15 zake zote. Akazileta sadaka za baba yake, na sadaka
zake yeye, katika nyumba yake Yahuwa, fetha, na tha-
habu, na vyombo.
16 Palikuwa na vita kati ya Asa na Baasha mfalme wa
Israeli siku zao zote.
17 Baasha mfalme wa Israeli akaondoka juu ya Yuda,
akajenga Rama, asimwache mtu kuingia wala kutoka
katika kwa Asa mfalme wa Yuda.
18 Asa akazitwaa fetha zote na thahabu zilizosalia katika
hazina za nyumba yake Yahuwa, na katika hazina za
nyumba ya mfalme, akazitoa mikononi mwa watumwa
wake, Asa mfalme akazipeleka kwa Benhadad, wa Ta-
brimon, wa Hezion, mfalme wa Sham, aliyekaa Dameski,
19 akisema, "Tumepatana mimi nawe, na baba yangu na
baba yako: angalia nimekuletea zawadi, fetha na thahabu;
bassi uvunje patano lako na Baasha mfalme wa Israeli,
aniondokee mimi."
20 Benhadad akamsikilizia mfalme Asa, akapeleka wakuu

wa nguvu zake juu ya miji ya Israeli, akapiga Iyon, na
Dan, na Abel-bet-Maaka, na Kineroth yote, na katika
inchi yote ya Naftali.
Ikawa Baasha aliposikia akaacha kujenga Rama, aka- 21
enda akakaa Tirza. Mfalme Asa akatangaza katika 22
Uyuda wote, pasipo mtu asiyesikia, wakayatwaa mawe
ya Rama na miti yake, aliyoijengea Baasha, mfalme Asa
akajenga nayo Geba ya Benyamin na Mizpa.
Na mambo yake Asa yaliyosalia, na nguvu zake, na 23
aliyoyafanya yote, na miji aliyoijenga, hayakuandikwa
katika kitabu cha mambo ya siku zao wafalme wa Yuda?
Lakini akiwa mzee alikuwa na ugonjwa wa miguuni.
Asa akalala na babaze, akazikwa pamoja na babaze 24
katika mji wa Daud baba yake. Yehoshafat mwanawe
akamiliki mahali pake.
Nadab mwanawe Yaraboam akaanza kumiliki juu 25
ya Israeli, mwaka wa pili wa Asa mfalme wa Yuda, aka-
miliki juu ya Israeli miaka miwili. Akafanya vibaya 26
machoni pa Yahuwa, akaenda katika njia ya baba yake,
na katika kosa lake alivyowakosesha Israeli.
Baasha wa Ahiya, wa nyumba ya Issakar, akamfanyia 27
shauri, Baasha akampiga kwa Gibbethon, ulio wa Wafi-
listi, kwani Nadab na Israeli wote wakauhusuru Gibbe-
thon. Mwaka wa tatu wa Asa mfalme wa Yuda Baasha 28
akamua, akamiliki mahali pake.
Ikawa alipomiliki akawapiga nyumba yote ya Yara- 29
boam. Hakumwachia Yaraboam aliyeshusha pumuzi,
hatta akamharibu; kwa neno la Yahuwa alilonena kwa
mtumwa wake Ahiya Mshiloni; kwa sababu ya ma- 30
kosa yake Yaraboam aliyoyakosa, alivyowakosesha Is-
raeli, kwa chukizo alivyomchukiza Yahuwa Muungu wa
Israeli, hatta kumghathabisha.
Bassi mambo yake Nadab yaliyosalia na yote aliyo- 31
yafanya, hayakuandikwa katika kitabu cha mambo ya
siku zao wafalme wa Israeli?
Ikawa vita kati ya Asa mfalme wa Yuda na Baasha 32
mfalme wa Israeli siku zao zote.
Mwaka wa tatu wa Asa mfalme wa Yuda akaanza 33
Baasha wa Ahiya kumiliki juu ya Israeli wote katika
Tirza, miaka asharini na minne. Akayafanya mabaya 34
machoni pake Yahuwa, akaenda katika njia ya Yara-
boam, na katika kosa lake alivyowakosesha Israeli.

**16** NENO la Yahuwa likamjia Yehu wa Hanani juu ya
2 Baasha, akisema, "Kwani mimi nimekuondokesha
katika mavumbi, nikakufanya mkuu juu ya watu wangu
Israeli; nawe umekwenda katika njia ya Yaraboam, uka-
wakosesha watu wangu Israeli, wanichukize wanigha-
3 thabishe kwa makosa yao; angalia, nitawaondoa wazao
wake Baasha, na wazao wa nyumba yake, nitafanya
nyumba yako kama nyumba ya Yaraboam wa Nebat.
4 Amfiaye Baasha mjini mbwa watamla, amfiaye masha-
mba ndege za anga watamla."
5 Mambo yake Baasha yaliyosalia, na aliyoyafanya yote,
na nguvu zake, hayakuandikwa katika kitabu cha ma-
6 mbo ya siku zao wafalme wa Israeli? Baasha akalala na
babaze, akazikwa katika Tirza, Ela mwanawe akamiliki
mahali pake.
7 Neno la Yahuwa likawa kwa mkono wa nabii Yehu
wa Hanani juu ya Baasha, na juu ya nyumba yake, na
juu ya mabaya yote aliyoyatenda machoni pa Yahuwa
akimghathabisha kwa kazi ya mikono yake, nyumba
yake iwe kama nyumba ya Yaraboam, na juu ya kumua
yule.
8 Mwaka wa asharini na sita wa Asa mfalme wa Yuda,
akamiliki Ela wa Baasha juu ya Israeli katika Tirza
miaka miwili.
9 Akafanya shauri juu yake mtumwa wake Zimri, mkuu
wa nusu ya magari, akiwa katika Tirza akinywa hatta
kulewa nyumbani mwa Arza, aliye juu ya nyumba kati-
10 ka Tirza. Akaja Zimri akampiga akamua, mwaka wa
asharini na saba wa Asa mfalme wa Yuda, akamiliki
mahali pake.
11 Ikawa akimiliki, katika kuketi juu ya kiti chake, aka-
waua nyumba yote ya Baasha, hakumwachia mume,
12 wala jamaa, wala rafiki. Zimri akaharibu nyumba yote
ya Baasha, kwa neno la Yahuwa, alilolinena juu ya
13 Baasha kwa Yehu nabii, kwa sababu ya makosa yake
Baasha, na makosa ya Ela mwanawe, waliyoyakosa wa-
kimghathabisha Yahuwa Muungu wa Israeli kwa ma-
tendo yao yasiyofaa.
14 Na mambo yake Ela yaliyosalia, na yote aliyoya-
fanya, hayakuandikwa katika kitabu cha mambo ya
siku zao wafalme wa Israeli?
15 Mwaka wa asharini na saba wa Asa mfalme wa Yuda

Zimri akamiliki siku saba katika Tirza. Watu waka-
kaa juu ya Gibbethon, ulio wa Wafilisti.
Watu walioko wakasikia habari kama Zimri amefanya 16
shauri akampiga mfalme, Israeli wote wakamfanya mfa-
lme Omri, jemadari wa jeshi, juu ya Israeli siku ile wali-
kokaa. Omri akapanda katika Gibbethon na Israeli 17
wote pamoja naye, wakauzunguka Tirza.
Ikawa Zimri akiona kama mji umetwaliwa, akaingia 18
nyumbani mwa kukaa mfalme, akaiteketeza nyumba ya
mfalme juu yake kwa moto, akafa: kwa sababu ya 19
makosa aliyoyakosa, akifanya mabaya machoni pa Ya-
huwa, akienda katika njia ya Yaraboam na katika ma-
kosa aliyoyafanya akiwakosesha Israeli.
Na mambo yake Zimri yaliyosalia, na hila zake ali- 20
zozifanya, hayakuandikwa katika kitabu cha mambo ya
siku zao wafalme wa Israeli?
Nao watu wa Israeli wakatengwa nusu; nusu ya watu 21
wakamfuata Tibni wa Ginath wammilikishe, nusu wa-
kamfuata Omri. Watu waliomfuata Omri wakawapita 22
watu waliomfuata Tibni wa Ginath: akafa Tibni, aka-
miliki Omri.
Mwaka wa thelathini na moja wa Asa, mfalme wa 23
Yuda, akamiliki Omri juu ya Israeli miaka kumi na
miwili. Akamiliki katika Tirza miaka sita. Akanunua 24
kilima Samaria kwa Samar kwa talanta mbili za fetha,
akajenga juu ya kilima, akauita mji alioujenga kwa jina
lake Samar, aliye mwenyi kilima, Samaria.
Akafanya Omri mabaya machoni pa Yahuwa, na ma- 25
baya kuliko wote waliomtangulia. Akaendelea katika 26
njia yote ya Yaraboam wa Nebat na katika kosa lake,
alivyowakosesha Israeli, akimghathabisha Yahuwa Mu-
ungu wa Israeli kwa matendo yao yasiyofaa.
Nayo mambo yake Omri yaliyosalia aliyoyafanya, 27
na uthabiti alioufanya, hayakuandikwa katika kitabu
cha mambo ya siku zao wafalme wa Israeli? Omri 28
akalala na babaze, akazikwa katika Samaria, akamiliki
Ahab mwanawe mahali pake.
Ahab wa Omri akamiliki juu ya Israeli mwaka wa 29
thelathini na nane wa Asa mfalme wa Yuda. Akami-
liki Ahab wa Omri juu ya Israeli katika Samaria miaka
asharini na miwili.
Akafanya Ahab wa Omri mabaya machoni pa Yahu- 30

31 wa kuliko wote waliomtangulia. Naye, kama kidogo
tu kuenda katika makosa ya Yaraboam wa Nebat, aka-
moa Yezebel binti Ethbaal mfalme wa Wazidoni. Aka-
32 enda akamtumikia Baal akamsujudia. Akamjengea
Baal mathbahu katika nyumba ya Baal, aliyoijenga ka-
tika Samaria.
33 Ahab akafanya ashera, Ahab akazidi kumghathabisha
Yahuwa Muungu wa Israeli kuliko wafalme wote wa
Israeli waliomtangulia.
34 Siku zake Hiel Mbeteli akajenga Yerikho, akatia mi-
sinji katika Abiram mwanawe wa kwanza, akaweka mi-
lango katika mdogo wake Segub, kwa neno la Yahuwa
alilolinena kwa Isa wa Nun.
**17** AKAMWAMBIA Ahab Eliya, Mtisbi wa wageni wa
Gilead, "Yahuwa Muungu wa Israeli yu hayi, nimesi-
mama mbele yake, usiwe umande wala mvua miaka hii,
illa kwa neno langu."
2 Likawa neno la Yahuwa kwake, akisema, "Ondoke
3 hapo ugeuke kwa mashariki, ujifiche katika kijito Khe-
4 rith kilichoko mbele ya Yardeni. Itakuwa utakunywa
katika kijito, nami nimewaamuru kunguru, wakulishe
huko."
5 Akaenda akafanya kwa neno la Yahuwa, akaenda aka-
kaa katika kijito Kherith, kilichoko mbele ya Yardeni.
6 Kunguru wakamletea mkate na nyama assubui, na mkate
na nyama jioni, akanywa ya katika kijito.
7 Ikawa baada ya siku, kijito kikakauka, kwa sababu
8 hakuna mvua katika inchi. Likawa neno la Yahuwa
9 kwake akisema, "Ondoka, uende Zarefata, ulio wa Zi-
doni, ukae huko. Nami nimemwamria mwanamke mja-
ani wa huko akulishe."
10 Akaondoka akaenda Zarefata, akafika mlangoni pa mji,
naye yuko mwanamke mjaani akitafuta kuni : akamwita
akamwambia, "Niletee, nakuomba, maji machache cho-
11 mboni nipate kunywa." Naye akienda kuleta, akamwita
akasema, "Niletee, nakuomba, kidogo cha mkate mkononi
mwako."
12 Akasema, "Yahuwa Muungu wako yu hayi, sina
mkate, illa konzi la unga katika pipa, na mafuta ma-
chache katika kasiki, nami natafuta miti miwili niingie
niupike kwa mimi na mwanangu, tuule tukafe."
13 Eliya akamwambia, "Usiogope; enenda ukafanye uli-

vyosema : illa unifanyie kwanza mkate mdogo ukanile-
tee ; baadaye umfanyie mwanako na mwenyewe. Kwani 14
ndilo asemalo Yahuwa Muungu wa Israeli, Pipa la unga
halitapunguka wala kasiki ya mafuta haitakwisha, hatta
siku Yahuwa atakapoleta mvua katika inchi."
Akaenda akafanya kama alivyosema Eliya, na yeye, 15
na yeye na nyumba yake wakala siku, wala pipa la 16
unga halikupunguka, wala kasiki ya mafuta haikwisha,
kwa neno la Yahuwa alilonena kwa mkono wa Eliya.
Ikawa baada ya haya mwana wake mwanamke, bibi 17
ya nyumba, akaugua, uweli wake ukazidi hatta hana
tena pumuzi.
Akamwambia Eliya, "Unani kwangu, ee mtu wa 18
Muungu? umenijia thambi yangu ikumbukwe, kumfisha
mwana wangu ?"
Akamwambia, "Unipe mwana wako." Akamtwaa 19
katika kifua chake, akamleta juu orofani alimokaa
yeye, akamlaza kitandani mwake. Akamwomba Mu- 20
ungu, akanena, "Ee Yahuwa, Muungu wangu, umem-
tendea vibaya na mjaani huyu nikaapo, ukimfisha
mwanawe ?"
Akajinyosha juu ya mtoto marra tatu, akamwomba 21
Yahuwa, akanena, "Ee Yahuwa Muungu wangu, naku-
sihi, irudi mwake roho ya mtoto huyu."
Yahuwa akasikia sauti yake Eliya, roho ya mtoto 22
ikarudi mwake, akafufuka. Eliya akamtwaa mtoto aka- 23
mleta katika orofa hatta nyumbani chini, akamtoa kwa
mamaye. Eliya akanena, "Tazama, mwanako yu hayi."
Mwanamke akamwambia Eliya, "Sasa leo nimejua 24
kama wewe mtu wa Muungu, na neno la Yahuwa kanwani
mwako ndilo kweli."
IKAWA, siku nyingi, neno la Yahuwa likawa kwa **18**
Eliya katika mwaka wa tatu, akisema, "Enenda,
uonekane na Ahab ; nitatoa mvua juu ya inchi." Eliya 2
akaenda atokee kwa Ahab.
Na njaa kubwa katika Samaria. Ahab akamwita Oba- 3
diya, aliye juu ya nyumba ; naye Obadiya mcha Mu-
ungu sana. Ikawa Yezebel akiwaua nabii za Yahuwa, 4
Obadiya akatwaa nabii mia, akawaficha watu hamsini
katika paango, akawalisha kwa chakula na maji.
Ahab akamwambia Obadiya, "Enenda katika inchi 5
kwa chemchemi zote za maji, na kwa vijito vyote, tuone

labuda majani, tuhifathi hayi frasi na nyumbu, tusiwa-
fishe nyama zote."
6 Wakaigawanya inchi wapite humo; Ahab akaenda
zake njia moja peke yake, Obadiya akaenda zake njia
moja peke yake.
7 Akiwa Obadiya njiani, naye Eliya yuko akimkuta.
Akamtambua, akaanguka uso wake chini, akanena, " Si
8 wewe bwana wangu Eliya?" Akamjibu, "Ndimi.
9 Enenda, umwambie bwana wako, Eliya yuko." Aka-
mwambia, " Nimekosaje, unitoe mtumwa wako mkononi
10 mwa Ahab, aniue? Yahuwa Muungu wako yu hayi,
hakuna taifa wala ufaume, asikopeleka huko bwana wangu
akutafute: wakisema, hapo, akawaapisha ufaume, na
11 taifa, ya kwamba hawakukuona. Nawe sasa wasema,
12 Enenda umwambie bwana wako, Eliya yuko. Itakuwa
mimi nikitoka kwako, Roho yake Yahuwa atakuchukua
hatta nisikojua; nitakuja nimwonyeshe Ahab, naye asi-
pokuona ataniua: na mtumwa wako mcha Yahuwa tangu
13 ujana wangu. Bwana wangu hakuambiwa nilivyofanya
Yezebel akiwaua nabii za Yahuwa? Nikaficha nabii za
Yahuwa watu mia, watu hamsini hamsini katika paango,
14 nikawalisha kwa chakula na maji? Nawe sasa wasema,
Enenda, umwambie bwana wako, Eliya yuko, naye
ataniua."
15 Eliya akanena, " Yahuwa wa majeshi yu hayi, nimesi-
mama mbele yake, leo nitaonekana naye."
16 Obadiya akaenda zake amwone Ahab, akamwambia.
17 Ahab akaja amwone Eliya. Ikawa Ahab akimwona
Eliya, Ahab akamwambia, "Siwe ndiwe mtaabisha
Israeli?"
18 Akanena, " Sikuwataabisha Israeli, illa wewe na nyu-
mba ya baba wako, mkiziacha amri za Yahuwa, uka-
19 mfuata Baal. Bassi peleka, nikusanyie jamii ya Israeli
katika mlima Karmel, nao nabii za Baal aroba mia na
hamsini, nao nabii za ashera aroba mia, walao mezani
mwa Yezebel."
20 Ahab akapeleka kwa waana wa Israeli wote, akawa-
kusanya nabii katika mlima Karmel.
21 Eliya akawakaribia watu wote akanena, " Hatta lini
mtashangaa katika mawazo mawili? Yahuwa akiwa
Muungu mfuateni, ao Baal akiwa mfuateni." Wala watu
hawakumjibu neno.

Eliya akawaambia watu, "Mimi nimesalia nabii wa 22
Yahuwa peke yangu, na nabii za Baal watu aroba mia
na hamsini; tupewe ng'ombe wawili, nao wachague 23
ng'ombe mmoja wamkatekate waweke juu ya kuni, wa-
sitie moto, nami nitamtengeneza ng'ombe wa pili, ni-
ta'mweka juu ya kuni, wala sitatia moto. Mkaombe 24
kwa jina la miungu yenu, nami nitaomba kwa jina
la Yahuwa, naye Muungu ajibuye kwa moto, ndiye
Muungu."
Watu wote wakajibu wakanena, "Neno hili ndilo
jema."
Eliya akawaambia nabii za Baal, "Jichagulieni ng'o- 25
mbe mmoja, kamtengenezeni kwanza, kwani wengi ninyi,
mkamwite jina la miungu yenu, wala msitie moto."
Wakamtwaa ng'ombe waliopewa, wakamtengeneza, 26
wakamwita jina lake Baal tangu assubui hatta aththu-
uri, wakisema, "Ee Baal, utusikie." Wala hapana sauti,
wala ajibuye. Wakaruka juu ya mathbahu waliyoifanya.
Ikawa aththuuri Eliya akawachekelea akanena, "Mwi- 27
teni sana, kwani ndiye muungu, illa anazumgumza, ao
anawinda, ao anasafiri, labuda amelala, aamke."
Wakaita sana, wakajikata kwa desturi yao, kwa panga 28
na visu, hatta damu zikachuruzika juu yao.
Ikawa aththuuri ilipopita, wakanena unabii hatta 29
*wakati wa* kutoa thabihu, wala hapana sauti, wala
ajibuye, wala aangaliaye.
Eliya akawaambia watu wote, "Mnikaribie." Watu 30
wote wakamkaribia.
Akaifanyiza mathbahu ya Yahuwa iliyovunjika. Eli- 31
ya akatwaa mawe thenashara, kwa hesabu ya waana
thenashara wa Yakob aliyepewa neno la Yahuwa, aki-
sema, "Jina lako litakuwa Israeli." Akajenga kwa 32
mawe mathbahu kwa jina la Yahuwa, akafanya ufeleji
kama wa vipimo viwili vya mbegu ukiizunguka mathba-
hu. Akatengeneza kuni, akamkata ng'ombe vipande 33
vipande, akaweka juu ya kuni.
Akanena, "Jalizeni mitungi minne kwa maji, mkami-
mine juu ya kafara, na juu ya kuni." Akasema, "Fa- 34
nyeni marra ya pili." Wakafanya marra ya pili. Aka-
sema, "Fanyeni marra ya tatu." Wakafanya marra
ya tatu. Maji yakazunguka katika mathbahu; akaujaza 35
ufeleji kwa maji.

36 Ikawa *wakati wa* kutoa thabihu, Eliya nabii akaka-
ribu, akanena, "Ee Yahuwa, Muungu wa Ibrahimu,
na Isaak, na Israeli, ujulikane leo, kwamba ndiwe Mu-
ungu katika Israeli, nami mtumwa wako, nami kwa neno
37 lako nimeyafanya mambo haya yote. Unisikie, Ya-
huwa, unisikie, watu hawa wakujue kama ndiwe Yahuwa
Muungu, nawe umewageuza moyo warudi."
38 Moto wa Yahuwa ukaanguka ukateketeza kafara, na
kuni, na mawe, na mavumbi, na maji yaliyomo katika
ufeleji ukayanywa.
39 Watu wote wakaona, wakaanguka usoni, wakanena,
"Yahuwa ndiye Muungu, Yahuwa ndiye Muungu."
40 Eliya akawaambia, "Watwaeni nabii za Baal, hatta
mmoja asiokoke." Wakawatwaa, Eliya akawaleta hat-
ta mtoni pa Kishon, akawaua huko.
41 Eliya akamwambia Ahab, "Upande, ule, ukanywe,
42 kwani sauti ya tufanu ya mvua." Ahab akapanda ale
akanywe, Eliya akapanda hatta kilele cha Karmel, aka-
sujudu katika inchi, akaweka uso katika magote.
43 Akamwambia mtumwa wake, "Upande utazame
upande wa bahari." Akapanda akatazama, akasema,
44 "Hapana kitu." Akanena, "Rudi marra saba." Ika-
wa marra ya saba akasema, "Wingu dogo kama mkono
wa mtu liko, likitoka baharini."
Akanena, "Uende, umwambie Ahab, Tandike, ushuke,
45 mvua isikuzuie." Ikawa katika haya na haya, mbingu
zikatanda mawingu na upepo, mvua ikawa nyingi.
Ahab akapanda akaenda zake katika Yezreel.
46 Mkono wa Yahuwa ukawa kwa Eliya, akajifunga
viuno, akapiga mbio mbele ya Ahab hatta kufika Yezreel.
**19** AHAB akamwambia Yezebel aliyoyafanya Eliya yote,
2 na alivyowaua nabii zote kwa upanga. Yezebel aka-
mpelekea Eliya mjumbe, akinena, "Miungu wanifanyie
hivyo na kuzidi, nikufanye roho yako kesho kama
wakati huu, kama roho yake mmoja wapo wao."
3 Akaona, akaondoka, akaenda kwa roho yake, akaja
Beersheba, ulio wa Yuda, akamwacha huko mtumwa
4 wake. Naye akaendelea katika jangwa mwendo wa siku,
akaja akakaa kitako chini ya mrétem.
Akataka roho yake afe, akanena, "Yatosha; sasa Ya-
huwa, uitwae roho yangu, kwani mimi si mwema kuliko
baba zangu."

Akajinyosha akalala chini yake mrétem. Malaika aka- 5
mgusa, akamwambia, "Ondoke, ukale." Akatazama, uko 6
mkate umeokwa juu ya makaa, na guduwia la maji
kitwani pake. Akala akanywa, akajinyosha tena.
Malaika wa Yahuwa akaja tena marra ya pili, akamgusa, 7
akasema, "Ondoka ukale, kwani safari yako kubwa."
Akaondoka, akala akanywa, akaenda katika nguvu za 8
chakula hicho siku arobaini mchana na usiku hatta
Horeb mlima wake Muungu.

Akaingia huko katika paango akalala humo. Neno 9
la Muungu likawa kwake, akamwambia, "Unani hapa,
Eliya?" Akanena, "Nimeona uwivu mwingi kwa 10
ajili yake Yahuwa Muungu wa majeshi, kwani waana
wa Israeli wameyaacha maagano yako, wakazivunja
mathbahu zako, wakawaua nabii zako kwa upanga,
nami nimesalia mimi peke yangu; wanitafuta roho ya-
ngu, waiondoe."

Akasema, "Toka, simama mlimami mbele ya Yahu- 11
wa." Yahuwa akawa akipita, pepo nyingi za nguvu
zikaipasua milima, zikaivunjavunja miamba mbele ya
Yahuwa; hako katika pepo Yahuwa: na baada ya pepo
tetemeko; hako katika tetemeko Yahuwa: na baada ya 12
tetemeko moto; hako katika moto Yahuwa: na baada ya
moto sauti ndogo ya utulivu.

Ikawa Eliya akisikia akakunja uso wake katika ma- 13
vazi, akatoka akasimama mlangoni mwa paango. Ika-
wa kwake sauti, ikinena, "Unani hapa, Eliya?"

Akanena, "Nimekuwa na uwivu mwingi kwa Yahu- 14
wa Muungu wa majeshi, kwani waana wa Israeli wame-
yaacha maagano yako, wamezivunja mathbahu zako,
wakawaua nabii zako kwa upanga; nami nimesalia mi-
mi peke yangu, na roho yangu wanitafuta, waiondoe."

Yahuwa akamwambia, "Enende, urudi njia ya ja- 15
ngwa la Dameski: ukifika ukamtie mafuta Hazael awe
mfalme wa Sham. Na Yehu wa Nimshi umtie mafuta 16
awe mfalme wa Israeli, na Elisha wa Shafat wa Abel
Mehola umtie mafuta awe nabii mahali pako. Itakuwa 17
atakayeokoka katika upanga wa Hazael, Yehu atamua,
na atakayeokoka katika upanga wa Yehu, Elisha ata-
mua. Nimesaza katika Israeli elfu saba, magote yote 18
yasiyoinamiwa kwa Baal, na killa kinwa kisichombusu."

19 Akaondoka huko akamkuta Elisha wa Shafat, akilima,
majozi thenashara mbele yake na yeye katika la thena-
shara. Eliya akampitia, akatupa vazi lake juu yake.
20 Akawaacha ng'ombe, akamfuata mbio Eliya, akanena,
"Nimbusu, nakuomba, baba yangu na mama yangu,
nami nitakufuata."

Akamwambia, "Enenda, urudi: ni nini niliyokute-
ndea?"
21 Akarudi katika nyuma yake, akatwaa jozi la ng'ombe,
akawachinja, akapika nyama zao kwa miti ya ng'ombe,
akawapa watu, wakala. Akaondoka, akamfuata Eliya
akamngojea.

**20** BENHADAD mfalme wa Sham akawakusanya nguvu
zake, na wafalme thelathini na wawili pamoja naye, na
frasi, na magari, akapanda akazunguka Samaria, akawa-
fanyia vita.
2 Akapeleka wajumbe kwa Ahab mfalme wa Israeli ka-
tika mji, akamwambia, "Ndivyo asemavyo Benhadad,
3 Fetha zako na thahabu zako zangu mimi, na wakeo na
waanao walio wema, wangu."
4 Mfalme wa Israeli akajibu, akanena, "Kama ulivyo-
sema, bwana wangu mfalme, mimi wako, na vyote vili-
vyo vyangu."
5 Wajumbe wakarudi, wakanena, "Ndivyo asemavyo
Benhadad, amesema, Kwani nimekupelekea nikisema,
Fetha zako, na thahabu zako, na wake wako, na waana
6 wako utanipa; kesho kama wakati huu nitakupelekea wa-
tumwa wangu, watazametazame nyumba yako na nyu-
mba za watumwa wako; itakuwa killa kipendezacho ma-
choni pako watakiweka mikononi mwao, watakichukua."
7 Mfalme wa Israeli akawaita wazee wote wa inchi, aka-
nena, "Angalieni, nawaomba, mkaone, kwamba huyu
ataka mathara, kwani amewapelekea kwangu wake wa-
ngu na watoto wangu, na fetha zangu, na thahabu za-
8 ngu, wala sikumkatalia." Wakamwambia wazee wote
na watu wote, "Usisikie, wala usikubali."
9 Akawaambia wajumbe wa Benhadad, "Mwambiani
bwana wangu mfalme, Killa uliyonipelekea mtumwa
wako kwanza, nitafanya, illa neno hili siwezi kulifanya."
10 Wakaenda zao wajumbe wakamletea mambo. Aka-
mpelekea Benhadad, akanena, "Miungu wanifanyie na

kuzidi, mavumbi ya Samaria yakiwatosha watu wote
walio miguuni pangu kwa makonzi."
Mfalme wa Israeli akajibu, akanena, " Semeni, Avaa- 11
ye asijisifu kama avuaye."
Ikawa akisikia neno hili, alikuwa akinywa yeye na 12
wafalme katika mabanda, akawaambia watumwa wake,
" Pangeni." Wakapanga juu ya mji.
Nabii akamjia Ahab mfalme wa Israeli, akanena, 13
" Ndilo anenalo Yahuwa, huoni makutano haya mengi
yote? Nipo mimi, nitayatoa leo mkononi mwako; uta-
jua kama ndimi Yahuwa."
Akanena Ahab, " Kwa nani?" Akasema, " Ndilo 14
anenalo Yahuwa, Kwa vijana wa wakuu wa inchi."
Akanena, " Nani atakayeandika vita?" Akanena,
" Wewe."
Akawaandika vijana wa wakuu wa inchi, wakawa mi- 15
teen thelathini na wawili, na nyuma yao akawaandika
watu wote wa waana wa Israeli, elfu saba.
Wakatoka aththuuri, akawa Benhadad akinywa aka- 16
lewa katika mabanda, yeye na wafalme thelathini na
wawili waliomsayidia. Wakatoka vijana wa wakuu wa 17
inchi wakitangulia; akapeleka Benhadad, wakamwambia,
" Watu wanatoka katika Samaria."
Akanena, " Wakitoka kwa amani watwaeni wazima, 18
wakitoka kwa vita watwaeni wazima."
Wakatoka katika mjini hawa vijana vya wakuu wa 19
inchi, na jeshi nyuma yao. Wakapiga killa mtu mtu 20
wake, Washami wakakimbia, Israeli wakawafuata;
akaokoka Benhadad mfalme wa Sham juu ya frasi nao
wapandao frasi. Mfalme wa Israeli akatoka akapiga 21
na frasi na gari, akawapiga Washami pigo kubwa.
Nabii akamjia mfalme wa Israeli, akamwambia, 22
" Enenda, kusanya nguvu zako, ujue ukaangalie ufan-
yavyo, kwani mwaka ukirudi mfalme wa Sham atakuja
juu yako."
Watumwa wake mfalme wa Sham wakamwambia, 23
" Miungu yao miungu wa milima, ndiyo sababu ya
kutushinda sisi; lakini tupigane nao katika inchi sawa,
yakini tutawashinda wao. Ufanye neno hili: uwaondoe 24
wafalme killa mtu katika mahali pake, ukaweke
majemadari mahali pao. Ujihesabie jeshi kama jeshi 25

lililokupungukia, frasi kwa frasi na gari kwa gari,
tukapigane nao katika inchi sawa, tuwashinde yakini."
26 Akasikia sauti yao, akafanya vivyo. Ikawa mwaka
ukirudi, Benhadad akawahasibu Washami, akapanda
katika Afek apigane na Waisraeli.
27 Waana wa Israeli wakahesabika, wakaja wote, waka-
enda wakutane nao; wakatua waana wa Israeli juu yao
kama kundi mbili za mbuzi, Washami wakajaa katika
inchi.
28 Akaja mtu wa Muungu, akamwambia mfalme wa
Israeli, akanena, "Ndilo asemalo Yahuwa, Kwa sababu
Washami wamenena, Yahuwa Muungu wa milima wala
si Muungu wa inchi sawa, nitawatoa haya makutano
mengi mkononi mwako, mtajua kama ndimi Yahuwa."
29 Wakatua juu yao siku saba. Ikawa siku ya saba
wakakaribiana, wapigane. Waana wa Israeli waka-
wapiga Washami watu mia elfu waendao miguuni, siku
30 moja. Waliosalia wakakimbia katika Afek, katika mji,
ukuta ukaanguka juu ya watu asharini na saba elfu
wao waliosalia.
Benhadad akakimbia, akafika mjini chumbani mwa
31 ndani. Watumwa wake wakamwambia, "Angalia,
twakusihi, tumesikia kama wafalme wa nyumba ya
Israeli ndio wafalme wenyi rehema: tuvae, twakusihi,
sako kiunoni, na kamba kitwani, tumtokee mfalme wa
Israeli: labuda atakuokoa roho."
32 Wakajifungia sako kiunoni, na kamba kitwani, waka-
mjia mfalme wa Israeli, wakanena, "Mtumwa wako
Benhadad amesema, Roho yangu, nakusihi, iishi."
Akanena, "Naye yu hayi hatta sasa? huyu ndugu
yangu."
33 Watu wakabashiri, wakaharaka, wakayashika kama
yake, wakanena, "Ndugu yako Benhadad." Akanena,
"Haya, mtoeni." Benhadad akamtokea, akampandisha
katika gari.
34 Akamwambia, "Miji baba yangu aliyomtwalia baba
yako nitairudisha; ujifanyie njia katika Dameski, kama
baba yangu aliyoifanya katika Samaria." "Nami
kwa patano hili nitakuacha." Akapiga patano naye,
akamwacha.
35 Mtu mmoja wa waana wa nabii akamwambia mwen-

zake kwa neno la Yahuwa, "Nipige, nakusihi."
Akakataa yule kumpiga. Akamwambia, "Kwani 36
hukusikiliza sauti ya Yahuwa, angalie, ukitoka kwa-
ngu simba atakupiga." Akatoka kwake, simba aka-
mwona, akampiga.
Akaona mtu mgine, akamwambia, "Unipige, naku- 37
sihi." Akampiga mtu, hatta kumpiga na kumtia
jeraha.
Nabii akaenda akamsimamia mfalme njiani, akaji- 38
geuza kwa nguo juu ya macho yake.
Ikawa mfalme akipita, akamwitia mfalme akanena, 39
"Mtumwa wako akaingia katika pigano, mtu akarudi
akaniletea mtu akaniambia, Umlinde mtu huyu sana:
akipotea kabisa, roho yako itakuwa mahali pa roho
yake, ao utatoa talanta ya fetha. Ikawa mtumwa wako 40
akitenda haya na haya, yule hako."
Mfalme wa Israeli akamwambia, "Ndivyo hukumu
yako; umehukumu wewe."
Akaharaka akaiondoa nguo katika macho yake, 41
mfalme wa Israeli akamjua ndiye mtu aliye nabii.
Akamwambia, "Ndilo anenalo Yahuwa, Kwani 42
umemwacha mtu wa haramu kwangu katika mkono,
roho yako itakuwa mahali pa roho yake, na watu wake
mahali pa watu wake."
Mfalme wa Israeli akaenda nyumbani kwake mzito 43
na mwenyi hasira, akaja Samaria.
IKAWA baada ya haya, Naboth Myezreeli alikuwa **21**
na mahali penyi mizabibu katika Yezreel, karibu na
nyumba ya Ahab mfalme wa Samaria. Ahab akasema 2
na Naboth, akamwambia, "Nipe pa mizabibu pako,
nipafanye bustani kwa mboga, kwani karibu na nyumba
yangu: nitakupa mahali pake pa mizabibu pema kuliko
hapo; ikiwa vema machoni pako nitakupa fetha kwa
thamani yake."
Naboth akamwambia Ahab, "Yahuwa aniwekelee 3
mbali kukutolea wewe urithi wa baba zangu." Ahab 4
akaja nyumbani kwake mzito na Naboth Myezreeli,
akisema, Sitakupa urithi wa baba zangu. Akajilaza
kitandani mwake, akageuka uso wake, wala hakula
chakula.
Akamjia Yezebel mkewe, akamwambia, "Kwa nini 5



 

6 roho yako nzito wala huli chakula?" Akamwambia,
"Kwani nimesema na Naboth Myezreeli, nikamwa-
mbia, Unipe pa mizabibu pako kwa fetha, ao ukipenda
nitakupa pa mizabibu mahali pake. Akajibu, Sitakupa
pa mizabibu pangu."
7 Akamwambia Yezebel mkewe, "Wewe leo wamiliki
ufalme wa Israeli? Ondoke, ule chakula, moyo wako
ucheke: nitakupa pa mizabibu pa Naboth Myezreeli."
8 Akaandika nyaraka kwa jina lake Ahab, akatia muhuri
yake, akazipeleka nyaraka kwa wazee, na kwa watu wa
nguvu walioko mjini mwake, wakikaa pamoja na
9 Naboth. Akaandika katika nyaraka, akasema, "Fa-
nyeni kufunga, mka'mweke Naboth juu mbele ya watu;
10 mkaondokeshe watu wawili waana wa Beliyal juu yake,
wamshuhudie wakinena, Umemnenea mabaya Muungu
na mfalme, mkamchukue mkampigie mawe, afe."
11 Watu wazee wa mji wake na walio wenyi nguvu walio-
kaa mjini mwake wakafanya alivyowapelekea Yezebel,
12 yaliyoandikwa katika nyaraka alizowapelekea. Wa-
kafanya kufunga, waka'mweka Naboth juu mbele ya
13 watu: wakaja watu wawili waana wa Beliyal, wakakaa
juu yake; wakamshuhudia Naboth watu wa Beliyal
mbele ya watu, wakasema, "Amewanenea mabaya
Naboth Muungu na mfalme." Wakamleta 'nje ya mji
14 wakampigia mawe, akafa. Wakampelekea Yezebel,
wakanena, "Naboth amepigiwa mawe, amekufa."
15 Ikawa Yezebel akisikia ya kwamba Naboth amepigi-
wa mawe akafa, Yezebel akamwambia Ahab, "Ondoke
utwae pa mizabibu pa Naboth Myezreeli, alipokataa
kukutolea kwa fetha, kwani Naboth si hayi, amekufa."
16 Ikawa Ahab akisikia ya kwamba Naboth amekufa,
akaondoka Ahab, ashuke katika pa mizabibu pake Na-
both Myezreeli, apatwae.
17 Neno la Yahuwa likawa kwa Eliya Mtisbi, akinena,
18 "Ondoke, ushuke umkute Ahab mfalme wa Israeli,
alioko katika Samaria: yuko katika pa mizabibu pake
19 Naboth, alikoshuka apatwae. Ukamwambie, ukisema,
Ndilo asemalo Yahuwa, Umeua, ukatwaa? Uka-
mwambie, ukisema, Ndilo asemalo Yahuwa, Mahali mbwa
waliporamba damu yake Naboth, mbwa wataramba na
damu yako wewe."

Ahab akamwambia Eliya, "Umeniona, ee adui 20
yangu?"
Akamwambia, "Nimekuona, kwani umejikuza utende
mabaya machoni pa Yahuwa. Angalia, naleta mabaya 21
juu yako: nitaondoa wazao wako, nitamkatia Ahab
killa mume, aliyefungwa na aliyeachwa katika Israeli.
Nitaifanya nyumba yako kama nyumba yake Yara- 22
boam wa Nebat, na kama nyumba yake Baasha wa
Ahiya, kwa chukizo ulilonichukizia, ukawakosesha
Israeli. Akanena Yahuwa kwa Yezebel, akisema, 23
Mbwa watamla Yezebel ukutani pa Yezreel. Amfiaye 24
Ahab mjini mbwa watamla, na amfiaye Ahab mashamba
ndege za anga watamla."
Hakuwa mtu kama Ahab aliyejikuza atende maovu 25
machoni pa Yahuwa, aliyemshawishi Yezebel mkewe.
Akachukiza mno, akizifuata sanamu, kama walivyofanya 26
Waamori, aliowafukuza Yahuwa mbele yao waana wa
Israeli.
Ikawa Ahab akiyasikia maneno haya, akayararua 27
mavazi yake, akavaa sako mwilini mwake, akafunga,
akajilaza katika sako, akaenda kwa upole.
Likawa neno la Yahuwa kwa Eliya Mtisbi, akisema, 28
"Huoni kama Ahab amejithili mbele yangu? kwa 29
sababu amejithili mbele yangu, sitayaleta mabaya siku
zake; illa siku za mwanawe nitayaleta mabaya juu ya
nyumba yake."
WAKAKAA miaka mitatu hapana vita kati yao **22**
Sham na Israeli. Ikawa katika mwaka wa tatu Yeho- 2
shafat mfalme wa Yuda akamshukia mfalme wa Israeli.
Mfalme wa Israeli akawaambia watumwa wake, 3
"Hamjui kama Ramoth Gilead ni yetu? Naswi tu-
menyamaza tusiitwae katika mkono wa mfalme wa
Sham?"
Akamwambia Yehoshafat, "Utakwenda nami tupi- 4
gane katika Ramoth Gilead?" Yehoshafat aka-
mwambia mfalme wa Israeli, "Mimi kama wewe, watu
wangu kama watu wako, frasi zangu kama frasi zako."
Yehoshafat akamwambia mfalme wa Israeli, "Utake 5
siku hiyo, nakusihi, neno la Yahuwa."
Mfalme wa Israeli akawakusanya nabii kama watu 6
aroba mia. Akawaambia, "Niende juu ya Ramoth

Gilead nipigane, ao ninyamaze.?" Wakanena, "Uende:
Bwana ataitoa mkononi mwa mfalme."
7 Yehoshafat akanena, "Hako huko nabii wa Yahuwa
tena, tumwulizie yeye?"
8 Mfalme wa Israeli akamwambia Yehoshafat, "Yuko
mtu mmoja, tumwulizie Yahuwa, nami namchukia,
kwani hanibashirii mema, illa mabaya: ndiye Mikaya
wa Imla." Yehoshafat akanena, "Mfalme asiseme
hivi."
9 Mfalme wa Israeli akamwita akida akamwambia,
"Lete hima Mikaya wa Imla."
10 Mfalme wa Israeli na Yehoshafat mfalme wa Yuda
wakakaa killa mtu kitini mwake wamevaa mavazi
katika sakafu mlangoni pa Samaria, nabii wote waka-
11 fanya unabii mbele yao. Akajifanyia Zedekiya wa
Kenaana pembe za chuma, akanena, "Ndilo anenalo
Yahuwa, kwa hizo utawapiga pembe Washami, hatta
12 kuwaharibu." Nabii zote wakanena kwa unabii,
"Uende Ramoth Gilead, ukafanikiwe: Yahuwa ataitoa
mkononi mwa mfalme."
13 Mjumbe aliyekwenda kumwita Mikaya akamwambia,
akanena, "Angalia, nakusihi, maneno ya nabii kwa
kanwa moja mema kwa mfalme. Neno lako liwe, na-
kusihi, kama neno la mmoja wapo wao, ukanene mema."
14 Mikaya akasema, "Yahuwa yu hayi, Yahuwa ania-
mbialo, ndilo nitakalolinena."
15 Akaja kwa mfalme. Akamwambia, "Mikaya, tuende
kwa Ramoth Gilead tupigane, ao tunyamaze?" Aka-
mwambia, "Uende ufanikiwe: Yahuwa ataitoa mkononi
mwa mfalme."
16 Mfalme akamwambia, "Marra ngapi nikuapishe
usiniambie illa yaliyo kweli, kwa jina la Yahuwa?"
17 Akanena, "Naliwaona Waisraeli wote wametawanyika
milimani, kama kondoo wasio na mchunga. Yahuwa
akanena, Hawa hawana bwana: warudi killa mtu nyu-
18 mbani kwake katika amani." Mfalme wa Israeli aka-
mwambia Yehoshafat, "Sikukwambia, hatanibashiria
mema, illa mabaya?"
19 Akamwambia, "Ukalisikie neno la Yahuwa. Naliona
Yahuwa akiketi kitini mwake, na jeshi pia la mbingu
wakisimama mkono wake wa kuume na wa kushoto.

Yahuwa akanena, Nani atakayemdanganya Ahab, aende 20
Ramoth Gilead akaanguke? Huyu akasema hivi na
huyu hivi. Akatoka pepo akasimama mbele ya Ya- 21
huwa akanena, Mimi nitamdanganya. Yahuwa aka- 22
mwambia, Kwa nini? Akanena, Nitaondoka nitakuwa
pepo wa uwongo kanwani mwao nabii zake zote. Aka-
nena, Utadanganya, utadiriki: ondoka kafanya hivyo.
Bassi Yahuwa ametoa pepo wa uwongo kanwani mwao 23
nabii zako hawa wote, naye Yahuwa amenena mabaya
juu yako."

Akaja Zedekiya wa Kenaana akampiga kofi Mikaya, 24
akanena, "Roho ya Yahuwa amepitaje kwangu aseme
na wewe?"

Mikaya akamwambia, "Angalie, utaona siku ile 25
utakapoingia chumbani mwa ndani ujifiche."

Mfalme wa Israeli akasema, "Mchukue Mikaya, 26
mrudishe kwa Amon mkuu wa mjini na kwa Yoash
mwana wa mfalme. Kaseme, Ndilo anenalo mfalme, 27
Mtie huyu nyumbani mwa kufungwa, ukamlishe kwa
chakula cha shidda, na maji ya shidda, hatta nitakapo-
rudi katika amani."

Akanena Mikaya, "Ukirudi kabisa katika amani, 28
Yahuwa hakunena kwa mimi." Akanena, "Sikieni,
watu enyi nyote."

Akaenda mfalme wa Israeli na Yehoshafat mfalme 29
wa Yuda hatta Ramoth Gilead. Mfalme wa Israeli 30
akamwambia Yehoshafat, "Nitajigeuza niingie katika
kupigana, na wewe uvae mavazi yako." Mfalme wa
Israeli akajigeuza, akaingia katika kupigana.

Mfalme wa Sham akawaamuru wakuu wa magari 31
yake thelathini na wawili, akinena, "Msipigane na
mdogo wala mkuu, illa na mfalme wa Israeli peke yake."

Ikawa wakuu wa magari wakimwona Yehoshafat, 32
wakanena, "Ndiye mfalme wa Israeli." Wakageuka
juu yake wapigane naye: Yehoshafat akapiga ukelele.

Ikawa wakuu wa magari wakiona kama siye mfalme 33
wa Israeli, wakageuka wasimwendee.

Mtu akavuta upindi katika ujinga wake, akampiga 34
mfalme wa Israeli pakuungana mavazi yake ya chuma.
Akamwambia mtu wa gari lake, "Geuza mkono wako,
nichukue katika majeshi, kwani nimejeruhi."

35 Pigano likazidi siku ile, mfalme akakaa katika gari
lake, juu ya Washami, hatta jioni akafa; damu ikatoka
katika jeraha ndani ya gari.
36 Tangazo likapita katika jeshi, jua likichwa, likinena,
"Watu mjini kwao, na watu shambani kwao."
37 Akafa mfalme, akafika Samaria, wakamzika mfalme
38 katika Samaria. Wakaliosha gari katika birika la
Samaria, mbwa wakaramba damu yake; wakaziosha se-
laha; kwa neno la Yahuwa alilolinena.
39 Na mambo yake Ahab yaliyosalia na yote aliyoya-
fanya, na nyumba ya pembe aliyoijenga, na miji yote
aliyoijenga, haikuandikwa katika kitabu cha mambo ya
40 siku zao wafalme wa Israeli? Akalala Ahab na baba
zake; akamiliki Ahaziya mwanawe mahali pake.
41 Yehoshafat wa Asa akaanza kumiliki juu ya Yuda,
42 mwaka wa nne wa Ahab mfalme wa Israeli. Yeho-
shafat amepata miaka thelathini na mitano alipoanza
kumiliki, akamiliki miaka asharini na mitano katika
Yerusalemi. Na jina lake mamaye Azuba binti
Shilhi.
43 Akaenda katika njia zote za babaye Asa, wala haku-
geuka, akifanya haki machoni pa Yahuwa. Lakini
mahali pa juu hapakuondolewa, watu wakatoa wakavu-
44 kiza buhuri mahali pa juu. Yehoshafat akapatana na
mfalme wa Israeli.
45 Na mambo yake Yehoshafat yaliyosalia, na uthabiti
alioufanya, na alivyopigana, hayakuandikwa katika
kitabu cha mambo ya siku zao wafalme wa Yuda?
46 Na haniti waliosalia katika siku za baba yake Asa,
47 akawaondoa katika inchi. Hapana mfalme katika
Edom: wakili ndiye mfalme.
48 Yehoshafat akafanya merikebu za Tarashishi ziendee
thahabu hatta Ofir: hazikuenda, kwani zikavunjika
49 merikebu katika Ezion-geber. Ahaziya wa Ahab aka-
mwambia Yehoshafat, "Watumwa wangu waende pa-
moja na watumwa wako katika merikebu." Wala
Yehoshafat hakukubali.
50 Yehoshafat akalala na babaze, akazikwa pamoja na
babaze katika mji wa Daud baba yake; Yehoram mwa-
nawe akamiliki mahali pake.
51 Ahaziya wa Ahab akaanza kumiliki juu ya Israeli katika

Samaria, mwaka wa sabatashara wa Yehoshafat mfalme
wa Yuda, akamiliki miaka miwili juu ya Israeli.
Akatenda vibaya machoni pa Yahuwa, akaenda ka- 52
tika njia ya babaye, na katika njia ya mamaye, na
katika njia ya Yaraboam wa Nebat, aliyewakosesha
Israeli. Akamtumikia Baal, akamwabudu, akamgha- 53
thabisha Yahuwa Muungu wa Israeli, kwa mambo yote
aliyoyafanya baba yake.

---

# KITABU CHA PILI CHA WAFALME.

---

MOABI wakaasi juu ya Israeli alipokwisha kufa 1
Ahab.
Abaziya akaanguka katika dirisha ya vipande orofani 2
mwake iliyoko Samaria, akaugua. Akapeleka wa-
jumbe, akawaambia, "Enendeni, ulizeni kwa Baalzebub,
muungu wa Ekron, kama nitapona katika ugonjwa
huu."
Malaika wa Yahuwa akamwambia Eliya Mtishbi, 3
"Ondoke uende uwaone wajumbe wake mfalme wa
Samaria, ukawaambie, Si kwa sababu hakuna Muungu
katika Israeli, mnakwenda mwulize kwa Baalzebub
muungu wa Ekron? Kwa sababu hiyo Yahuwa ame- 4
nena, Katika kitanda ulimopanda hutashuka, illa kufa
utakufa." Eliya akaondoka.
Wajumbe walipomrudia, akawaambia, "Mbona mme- 5
rudi?"
Wakamwambia, "Mtu amekuja kutuona, akatwambia, 6
Enendeni, rudini kwa mfalme aliyewapeleka, mkamwa-
mbie, Ndilo asemalo Yahuwa, Si kwa sababu hakuna
Muungu katika Israeli umepeleka uulize kwa Baalzebub
muungu wa Ekron? Kwa sababu hiyo katika kitanda
ulimopanda hutashuka, illa kufa utakufa."
Akawaambia, "Sura yake gani aliyekuja kuwaona, 7
akawaambia maneno haya?"

8 Wakamwambia, "Mtu wa nyele nyingi, amevaa
mshipi wa ngozi kiunoni."
Akanena, "Ndiye Eliya Mtisbi."
9 Mfalme akampelekea mkuu wa hamsini na hamsini
wake. Akamwendea, naye amekaa kitako juu ya kilima.
Akamwambia, "Ewe mtu wa Muungu, mfalme
amesema, Ushuke."
10 Eliya akajibu akamwambia mkuu wa hamsini, "Nikiwa
mtu wa Muungu, moto ushuke katika mbingu,
ukuteketeze na hamsini wako." Moto ukashuka katika
mbingu, ukamteketeza yeye na hamsini wake.
11 Akampelekea tena mkuu wa hamsini mwingine na
hamsini wake. Akajibu akamwambia, "Mtu wa
Muungu, mfalme amenena, Ushuke upesi."
12 Eliya akajibu akamwambia, "Nikiwa mtu wa
Muungu, moto ushuke katika mbingu, ukuteketeze na
hamsini wako." Moto wa Muungu ukashuka mbinguni,
ukamteketeza na hamsini wake.
13 Akampelekea tena mkuu wa hamsini wa tatu na
hamsini wake. Mkuu wa hamsini wa tatu akapanda,
akaja akapiga magote Eliya alipo, akamsihi, akamwambia,
"Mtu wa Muungu, nakusihi roho yangu na
roho za hawa hamsini watumwa wako ziwe na thamani
14 machoni pako. Moto umeshuka mbinguni ukawateketeza
wakuu wawili wa kwanza na hamsini zao, illa
sasa roho yangu iwe na thamani machoni pako."
15 Malaika ya Yahuwa akamwambia Eliya, "Ufuatane
naye, usimwogope." Akaondoka akafuatana naye hatta
kwa mfalme.
16 Akamwambia, "Ndilo asemalo Yahuwa, kwani umepeleka
wajumbe waulize kwa Baalzebub muungu wa
Ekron, si kwa sababu hakuna Muungu katika Israeli,
uulize neno lake? Kwa sababu hiyo hushuki katika
kitanda ulimopanda, illa kufa utakufa."
17 Akafa kwa neno la Yahuwa alilolinena Eliya. Yehoram
akamiliki mahali pake mwaka wa pili wa Yehoram
wa Yehoshafat mfalme wa Yuda, kwani hana mtoto.
18 Mambo yaliyosalia aliyoyafanya Ahaziya, hayakuandikwa
katika kitabu cha mambo ya siku zao wafalme
wa Israeli?
**2** IKAWA katika kumpandisha Eliya Yahuwa kwa

pepo nyingi mbinguni, Eliya akatoka na Elisha katika
Gilgal. Eliya akamwambia Elisha, "Ukae, nakusihi, 2
hapa, kwani Yahuwa amenipeleka hatta Betel." Elisha
akanena, "Yahuwa yu hayi na roho yako yu hayi,
sikuachi." Wakaenda hatta Betel.
Waana wa nabii walioko Betel wakamtokea Elisha, 3
wakamwambia, "Umejua kama leo Yahuwa amtwaa
bwana wako katika kitwa chako?" Akanena, "Naam,
nimejua; nyamazeni."
Eliya akamwambia, "Ukae, nakusihi, hapa, Elisha, 4
kwani Yahuwa amenipeleka hatta Yerikho." Akanena,
"Yahuwa yu hayi na roho yako yu hayi, sikuachi."
Wakafika Yerikho.
Waana wa nabii walioko katika Yerikho wakamjia 5
Elisha, wakamwambia, "Umejua kwamba Yahuwa
amtwaa bwana wako katika kitwa chako leo?" Aka-
jibu, "Naam, nimejua; nyamazeni."
Eliya akamwambia, "Ukae, nakusihi, hapa, kwani 6
Yahuwa amenipeleka hatta Yardeni." Akanena, "Ya-
huwa yu hayi na roho yako yu hayi, sikuachi." Wa-
kaendelea wote wawili.
Wakaenda watu hamsini wa waana wa nabii, waka- 7
simama waangalie mbali. Wale wawili wakasimama
pa Yardeni. Eliya akatwaa vazi lake akalikunja pamo- 8
ja, akayapiga maji, yakatengwa huko na huko, wakapita
wale wawili katika pakavu.
Ikawa walipokwisha kuvuka, Eliya akamwambia 9
Elisha, "Utake, nikufanyie nini mbele ya kutolewa
katika kwako?" Elisha akanena, "Nakuomba sehemu
marudufu ya roho yako iwe juu yangu." Akanena, 10
"Umetaka jambo lililo kuu: ukiniona nikitwaliwa
kwako, utalipata; usiponiona hupati."
Ikawa, wakiwa katika kuendelea na kunena, liko 11
gari la moto na frasi za moto, wakawatenga wale wa-
wili, Eliya akapanda kwa pepo nyingi mbinguni.
Elisha akaona, akalia, "Baba yangu, baba yangu, 12
gari la Israeli na wapandao frasi wake." Wala hakù-
mwona tena. Akazitwaa nguo zake akazirarua vipande
viwili.
Akaliokota vazi lake Eliya lililomwangukia, akarudi 13
akasimama kando la Yardeni. Akalitwaa vazi la 14

Eliya lililomwangukia, akayapiga maji, akanena, "Yu
wapi Yahuwa Muungu wa Eliya?" Akayapiga maji,
yakatengwa huko na huko, akavuka Elisha.
15 Wakamwona waana wa nabii wa Yerikho walioa-
ngalia, wakanena, " Roho ya Eliya yakaa juu ya Elisha."
Wakaja wamwone, wakajiinama hatta inchi mbele yake.
16 Wakamwambia, "Angalie, wako kwa watumwa
wako watu hamsini walio hodari: waende, twakuomba,
wamtafute bwana wako: labuda Roho ya Yahuwa amem-
twaa akamtupa katika mlima, ao katika boonde."
17 Akanena, "Msipeleke." Wakamtaka hatta akaona
haya, akanena, "Pelekeni." Wakapeleka watu ham-
18 sini, wakatafuta siku tatu, wasimwone. Wakamrudia,
naye amekaa katika Yerikho, akawaambia, "Sikuwa-
ambia, msiende?"
19 Watu wa mjini wakamwambia Elisha, "Angalie,
nakusihi, penyi mji pazuri, kama bwana wangu aonavyo,
lakini maji hayafai, na inchi haribifu."
20 Akanena, "Niletee mtungi mpya, katie chumvi
21 ndani yake." Wakamletea. Akatoka hatta chemchemi
ya maji akatupa chumvi ndani humo, akanena, "Ndilo
asemalo Yahuwa, Nimeyaponya maji haya; hakutatoka
22 huko tena wala kufa wala kuharibu." Maji yakaponyeka
hatta leo, kwa neno la Elisha alilolinena.
23 Akapanda kutoka huko hatta Betel. Naye akiwa
akipanda katika njia wakatoka vijana vidogo katika
mjini wakamfanyizia mzaha, wakanena, "Upande,
24 kitwa kiwazi, upande, kitwa kiwazi!" Akatazama
nyuma akawaona, akawalaani kwa jina la Yahuwa.
Wakatoka dubba wawili katika mwituni wakawararua
vijana arobaini na wawili.
25 Akatoka huko akaenda mlima Karmel, huko akarudi
hatta Samaria.
3 YEHORAM wa Ahab akamiliki juu ya Israeli
katika Samaria mwaka wa themintashara wa Yehosha-
fat mfalme wa Yuda, akamiliki miaka thenashara.
2 Akatenda vibaya machoni pa Yahuwa, illa si kama
baba yake na kama mama yake, kwani akaiondoa sanamu
3 ya Baal aliyoifanya baba yake. Lakini amezishika
thambi za Yaraboam wa Nebat, aliyewakosesha Israeli,
wala hakuziacha.

Meshaa mfalme wa Moabi akawa na kondoo, humpa 4
mfalme wa Israeli waana kondoo elfu mia, na kondoo
waume elfu mia, na suffu zao. Ikawa Ahab alipokufa, 5
mfalme wa Moab akamwasi mfalme wa Israeli.
Akatoka siku ile mfalme Yehoram katika Samaria 6
akawahasibu Israeli wote. Akaenda akapeleka kwa 7
Yehoshafat mfalme wa Yuda, akinena, "Mfalme wa
Moab ameniasi: utakwenda pamoja nami tupigane na
Moab?" Akanena, "Nitakwenda: mimi kama wewe,
watu wangu kama watu wako, frasi zangu kama frasi
zako."
Akanena, "Njia ipi tuendee?" Akajibu, "Njia ya 8
nyika za Edom."
Mfalme wa Israeli akaenda, na mfalme wa Yuda, na 9
mfalme wa Edom, wakazunguka mwendo wa siku saba,
wala hapana maji kwa jeshi na nyama waliowafuata.
Mfalme wa Israeli akanena, "Ole wetu, kwani Ya- 10
huwa amewaita hawa wafalme watatu, awatoe mkononi
mwa Moab."
Akanena Yehoshafat, "Hapana nabii wa Yahuwa, 11
tumwulizie Yahuwa?" Akajibu mtumwa mmoja wa
mfalme wa Israeli, "Yupo Elisha wa Shafat aliyemimina
maji juu ya mikono yake Eliya."
Yehoshafat akanena, "Neno la Yahuwa ni kwake." 12
Mfalme wa Israeli, na Yehoshafat, na mfalme wa Edom
wakamshukia.
Elisha akamwambia mfalme wa Israeli, "Ninani na- 13
we? Uende kwa nabii za babayo na nabii za mamayo."
Mfalme wa Israeli akamwambia, "Sivyo, kwani Yahu-
wa amewaita hawa wafalme watatu awatoe mkononi
mwa Moab."
Elisha akanena, "Yahuwa wa majeshi yu hayi, nime- 14
simama mbele yeke, kama singalimwangalia uso Ye-
hoshafat mfalme wa Yuda, singalikutazama, wala
singalikuona.
Illa sasa niletee mpiga kinanda." Ikawa mpiga 15
kinanda akipiga, ukawa mkono wa Yahuwa juu yake.
Akanena, "Ndilo asemalo Yahuwa, Fanya boonde hili 16
handaki handaki. Kwani ndilo asemalo Yahuwa, 17
Hamtaona pepo, wala hamtaona mvua, illa boonde
itajaa maji, mtakunywa ninyi, na mlio nao, na nyama

18 zenu. Nalo jepesi machoni pa Yahuwa: atatoa Moabi
19 mikononi mwenu. Mtapiga killa mji mwenyi boma,
na killa mji mzuri, na killa mti mwema mtauangusha.
Chemchemi zote za maji mtaziba, na killa palipo pema
mtaharibu kwa mawe."
20 Ikawa assubui katika kutoa sadaka ya unga, yako
maji yakija njia ya Edom, inchi ikajaa maji.
21 Moabi wote wakasikia kama wafalme wamepanda
wapigane nao, wakakusanyika wavaao selaha na wali-
owapita, wakasimama katika mpaka.
22 Wakaamka assubui mapema, jua likachomoza juu ya
maji, Wamoabi wakayaona maji katika kwao mekundu
23 kama damu. Wakanena, "Damu hii: wafalme wame-
haribika, wamepiga killa mtu mwenziwe: sasa kwa
mateka, enyi Moabi."
24 Wakaja hatta matuo ya Israeli, Israeli wakaondoka
wakawapiga Wamoabi, wakakimbia mbele zao, waka-
25 wapigapiga Wamoabi hatta kwao, wakaiharibu miji,
wakatupa katika killa palipo pema killa mtu jiwe,
pakajawa, wakaziba killa chemchemi ya maji, wakaukata
killa mti ulio mwema, illa yakasalia mawe ya Kir-
haraset, wakazunguka wenyi kombeo wakaupiga.
26 Mfalme wa Moab akaona kama ameshindwa katika
vita, akatwaa pamoja naye watu saba mia wavutao
panga wapenye hatta mfalme wa Edom, wala hawaku-
27 weza. Akamtwaa mwanawe wa kwanza, atakayemiliki
mahali pake, akamtoa kwa kafara juu ya ukuta. Ikawa
hasira nyingi juu ya Israeli: wakatoka kwake, wakarudi
katika inchi.

4 MWANAMKE wa katika wakeo waana wa nabii
akamwitia Elisha, akinena, "Mtumwa wako mume
wangu amekufa, nawe umejua kama mtumwa wako
mcha Yahuwa. Naye aliye'mwia amekuja ajitwalie
waana wangu wawili kuwa watumwa wake."
2 Elisha akamwambia, "Nikufanyie nini? Nionye,
nini unayo nawe nyumbani?" Akanena, "Mjakazi
wako hana kitu nyumbani, illa kasiki ya mafuta."
3 Akanena, "Uende, utake vyombo 'nje kwa jirani
4 zako zote, vyombo vitupu; usitake vichache. Ukaingie,
ukawafungie mlango wewe na waanako, ukamimine
katika vyombo vile vyote, ukaviweke vilivyojaa."

Akatoka kwake akajifungia mlango yeye na waana- 5
we. Wale wakamletea, yeye akamimina. Ikawa katika 6
kuvijaliza vyombo, akamwambia mwanawe, "Niletee
tena chombo." Akamwambia, "Hakuna tena chombo."
Mafuta yakakaa.

Akaja akamwambia mtu wa Muungu. Akanena, 7
"Enenda, kayauza mafuta, uilipe deni, nayo yaliyosalia
mtumie wewe na watoto wako."

Ikawa siku moja Elisha akapita kwa Shunem, alipo 8
mwanamke mkuu, akamlazimisha ale chakula. Ikawa
killa alipopita, akageuka humo ale chakula.

Akamwambia mumewe, "Angalia, naona kama huyu 9
mtu mtakatifu wa Muungu apitaye dayima kwetu.
Tumfanyie chumba kidogo, nakusihi, ukutani, tu- 10
'mwekee humo kitanda, na meza, na kiti, na mwango.
Itakuwa atujiapo, ataingia humo."

Ikawa siku moja akaja huko akageuka katika chumba 11
akalala. Akamwambia Gehazi mtumishi wake, "Mwite 12
Mshunami huyu." Akamwita, akasimama mbele yake.

Akamwambia, "Mwambie, Angalia, umetutunza kwa 13
tunza hili lote: ufanyiweje? Unenewe kwa mfalme?
Ao kwa mkuu wa jeshi?"

Akamwambia, "Nakaa mimi katika watu wangu."

Akanena, "Afanyiwe nini?" Gehazi akajibu, 14
"Hakika hana mtoto, na mumewe mzee." Akamwa- 15
mbia, "Mwita." Akamwita, akasimama mlangoni.

Akanena, "Kama wakati huu, kwa wakati wa kuzaa, 16
utamkumbatia mwana." Akanena, "Sivyo, bwana
wangu, mtu wa Muungu, usimwambie uwongo mjakazi
wako."

Mwanamke akachukua mimba, akazaa mtoto mume, 17
kwa wakati Elisha alipomwambia, kwa wakati wa
kuzaa.

Hatta mtoto alipokua, ikawa siku moja akatoka kwa 18
babaye kwa wavunao. Akamwambia babaye, "Kitwa 19
changu, kitwa changu." Akamwambia kijana, "Mchu-
kue kwa mamaye."

Alipomchukua akamleta kwa mamaye, akakaa mago- 20
teni mwake hatta aththuuri, akafa. Akapanda akam- 21
laza kitandani mwake mtu wa Muungu, akamfungia,
akatoka.

22 Akamwita mumewe akanena, "Uniletee, nakuomba,
mmoja miongoni mwa vijana, na punda mmoja, ni-
mwendee hima mtu wa Muungu, nikarudi."
23 Akanena, "Mbona umwendee leo? Si siku ya
mwezi, wala sabato." Akamwambia, "Kwa amani."
24 Akatandika punda, akamwambia mtumwa, "Haya,
uende; usinikawilie katika kwenda nisipokwambia."
25 Akaenda akafika kwa mtu wa Muungu katika mlima
Karmel.
Ikawa mtu wa Muungu alipomwona mbali, aka-
mwambia Gehazi mtumishi wake, "Tazama, Mshunami
26 yule. Upige mbio, nakuomba, umwone, ukamwambie,
Hu jambo? Ha jambo mumeo? Ha jambo mtoto?"
Akamwambia, "Hawa jambo."
27 Alipomfikia mtu wa Muungu mlimani, akamshika
miguu, akaja Gehazi amwondoshe. Mtu wa Muungu
akanena, "Mwache, kwani roho yake imetiwa machu-
ngu, naye Yahuwa amenifichia, wala hakunambia."
28 Akanena, "Nimetaka mimi mtoto kwa bwana
wangu? Sikusema, Usinidanganye?"
29 Akamwambia Gehazi, "Ufunge viuno vyako, utwae
fimbo yangu mkononi mwako, kaenda zako. Uki-
mwona mtu, usimwamkie; akitoa salaamu, usimjibu;
kaweke fimbo yangu usoni mwake kijana."
30 Mama wake kijana akanena, "Yahuwa yu hayi na roho
yako yu hayi, sikuachi." Akaondoka, akamfuata.
31 Gehazi akawatangulia, akaiweka fimbo usoni mwake
kijana; wala sauti, wala kusikia. Akarudi amwone,
akamwambia, akanena, "Kijana hakuamka."
32 Akaingia Elisha nyumbani, naye kijana amekufa,
akalazwa kitandani mwake.
33 Akaingia akawafungia mlango wawili wao, aka-
34 mwomba Yahuwa. Akapanda akajinyosha juu ya mtoto,
akaweka kanwa lake juu ya kanwa lake, macho yake
juu ya macho yake, mikono yake juu ya mikono yake,
akasujudu juu yake, mwili wake mtoto ukapata moto.
35 Akarudi akatembea katika nyumba, marra huko,
marra huko, akapanda akasujudu juu yake. Kijana
akapiga chafya marra saba, kijana akafunua macho yake.
36 Akamwita Gehazi, akanena, "Mwite Mshunami
huyu." Akamwita. Akaja kwake. Akanena, "Mchu-

kue mwanako." Akaja akaanguka miguuni pake, 37
akasujudu hatta inchi, akamchukua mwanawe, akatoka.
Elisha akarudi katika Gilgal; na njaa katika inchi. 38
Waana wa nabii wakakaa mbele yake. Akamwambia
kijana chake, "Teleke sufuria kubwa, uwapikie waana
wa nabii." Mmoja akatoka koondeni alete mboga, 39
akaona mboga wa mwitu, akayachuma maboga ya
mwitu, hatta nguo yake ikajaa, akaja akayapasuapasua
katika sufuria, wala hawakujua.
Wakawapakulia watu, wale. Ikawa katika kukila 40
chakula, wakapiga kelele, wakanena, "Mauti imo
katika sufuria, ee mtu wa Muungu," wala hawawezi
kula. Akanena, "Leteni unga." Akautupa katika 41
sufuria, akanena, "Wapakulie watu, wale." Wala
hakimo kitu kibaya katika sufuria.
Akaja mtu wa Baal-Shalisha akamletea mtu wa 42
Muungu chakula cha malimbuko, mikate asharini ya
shayiri na masuke yaliyojaa katika maganda yake.
Akanena "Uwape watu, wale." Akanena mngoje wake, 43
"Je! nitoe hii mbele ya watu mia?" Akanena,
"Uwape watu, wale, kwani ndilo asemalo Yahuwa,
Kula na kusalia." Akatoa mbele zao, wakala waka- 44
saza, kwa neno la Yahuwa.

NAAMAN, mkuu wa jeshi lake mfalme wa Sham, 5
akawa mtu mkubwa mbele ya bwana wake, akaheshi-
miwa, kwa sababu Yahuwa ametoa kwa huyu wokovu
kwa Sham. Akawa mtu mwenyi nguvu nyingi,
mwenyi ukoma.
Washami wakatoka kwa vikosi, wakachukua mfungwa 2
katika inchi ya Israeli, kijana mwanamke. Akamngo-
jea mkewe Naaman. Akamwambia bibi yake, "Laiti 3
bwana wangu kwa nabii alioko Samaria, kwani ange-
mponya ukoma wake."
Akaja akamwambia bwana wake, akisema, "Haya na 4
haya aliyoyasema kijana mwanamke aliye wa inchi ya
Israeli."
Akanena mfalme wa Sham, "Ondoke uende, nita- 5
mwandikia barua mfalme wa Israeli."
Akaenda zake, akachukua mkononi mwake talanta
kumi za fetha, na thahabu sita alaf, na mavazi kumi.
Akamletea mfalme wa Israeli barua, ikisema, "Bassi, 6

barua hii ikifika kwako, nami nimekuletea Naaman
mtumwa wangu, umponye ukoma wake."
7 Ikawa mfalme wa Israeli akisoma barua akararua ma-
vazi yake, akanena, "Mimi Muungu, nifishe nikafanye
hayi, huyu akiniletea nimponye mtu ukoma wake?
Bassi jueni sasa, mkaone kwamba huyu anataka huja
kwangu."
8 Ikawa Elisha mtu wa Muungu aliposikia kama
mfalme wa Israeli ameyararua mavazi yake, akampelekea
mfalme akasema, "Mbona umeyararua mavazi yako?
anijilie sasa mimi: atajua kama yupo nabii katika
Israeli."
9 Akaja Naaman na frasi zake na gari lake, akasimama
10 mlangoni pa nyumba ya Elisha. Elisha akampelekea
mjumbe, akisema, "Uende, kaoge katika Yardeni marra
saba, na nyama yako itakurudia, nawe utatakasika."
11 Naaman akaona hasira, akaondoka, akanena, "Nime-
sema moyoni mwangu, akitoka atatoka, atasimama, ata-
omba kwa jina la Yahuwa Muungu wake, atapitisha
mkono wake katika mahali, atamponya mwenyi ukoma.
12 Siyo Abana na Farpar, mito ya Dameski, zayidi ya
maji yote ya Israeli? Nisioge mwao, nijitakase?"
Akageuka akaondoka katika hasira.
13 Watumwa wake wakamkaribia, wakamwambia, wa-
kanena, "Baba yangu, kama nabii angalikwambia neno
lililo kubwa hungalilifanya? bassi tena, akikwambia,
Uoge, ukatakasike?"
14 Akashuka, akajichovya marra saba katika Yardeni,
kwa neno lake mtu wa Muungu: nyama yake ikarudi
kama nyama ya mtoto mdogo, akatakasika.
15 Akarudi kwake mtu wa Muungu, yeye na mafuatano
yake yote. Akaja akasimama mbele yake, akanena,
"Sasa yakini nimejua kama hakuna Muungu katika
inchi zote, illa katika Israeli: bassi upokee tena mbaraka
kwa mtumwa wako."
16 Akanena, "Yahuwa yu hayi, nimesimama mbele yake,
sipokei." Akamtaka sana apokee, akakataa.
17 Akanena Naaman, "Asipewe sasa mtumwa wako
mzigo wa baghla wawili wa udongo? Kwani mtumwa
wako hatatoa tena wala kafara wala thabihu kwa miungu
mingine illa kwa Yahuwa.

Katika jambo hili Yahuwa amsamehe mtumwa wako: 18
bwana wangu akiingia katika nyumba ya Rimmon
aabudu humo, akitegemea mkononi mwangu, nikajiinama
nyumbani mwa Rimmon: nikijiinama nyumbani mwa
Rimmon, Yahuwa amsamehe mtumwa wako katika
jambo hili."
Akamwambia, "Uende katika amani." Akamwo- 19
ndokea njia kadri.
Akanena Gehazi, kijana chake Elisha mtu wa Mu- 20
ungu, "Bwana wangu amemwachilia Naaman Mshami
huyu asivipokee mkononi mwake alivyovileta: Yahuwa
yu hayi, nitamfuata mbio, nipokee kitu kwake."
Gehazi akamfuata Naaman. Naaman akamwona 21
akipiga mbio nyuma yake. Akashuka katika gari
amwone, akanena, "Amani?" Akanena, "Amani. 22
Bwana wangu amenipeleka, niseme, Hatta sasa
wamenijia katika mlima Efraim vijana wawili wa
waana wa nabii; uwape, nakuomba, talanta ya fetha na
mavazi mawili."
Akanena Naaman, "U rathi katwae talanta mbili." 23
Akamtaka, akafunga talanta mbili za fetha katika
mifuko miwili, na mavazi mawili, akawapa vitwana
wake, wakachukua mbele yake.
Akaja hatta kilima, akazitwaa katika mikono yao, 24
akaziweka nyumbani, akawaacha watu, wakaenda zao.
Akaingia, akasimama mbele ya bwana wake. 25
Elisha akamwambia, "Kutoka wapi, Gehazi?" Aka-
nena, "Mtumwa wako hakuenda mahali." Akamwa- 26
mbia, "Moyo wangu haukuenda akigeuka mtu katika
gari akuone? Ndio wakati wa kupokea fetha, kupokea
mavazi, na mizeituni, na mizabibu, na kondoo, na
ng'ombe, na watwana na wajakazi? Ukoma wa Naa- 27
man utakushika wewe, na wazao wako milele." Aka-
toka katika mbele yake mwenyi ukoma kama theluji.
WAANA wa nabii wakamwambia Elisha, "Angalie, 6
mahali tukaapo mbele yako pembamba kwetu. Bassi 2
twende hatta Yardeni, twakuomba, tutwae huko killa
mtu mti tujifanyie huko mahali pa kukaa." Akanena,
"Endeni."
Akanena mmoja, "U rathi bassi, uende pamoja na 3
watumwa wako." Akanena "Nitakwenda." Aka- 4

enda pamoja nao; wakafika katika Yardeni, wakakata
miti.
5 Ikawa mmoja akiwa katika kukata boriti, chuma kika-
anguka majini. Akalia akanena, "Ahah, bwana wangu,
kile kimeazimiwa."
6 Akanena mtu wa Muungu, "Ilikoanguka wapi?"
Akamwonyesha mahali. Akakata kijiti akakitupa huko,
7 chuma kikaelea. Akanena, "Okota kwako." Akanyo-
sha mkono akakitwaa.
8 Mfalme wa Sham akawa katika kupigana na Israeli.
Akafanya shauri na watumwa wake, akisema, "Pahali
9 fullani kituo changu." Mtu wa Muungu akampelekea
mfalme wa Israeli, akisema, "Angalie usipite mahali
10 pale, kwani ndiko Washami walikoshuka." Mfalme wa
Israeli akapeleka mahali alipomwambia akamwonya
mtu wa Muungu, akajiponya huko, wala si marra moja
ao mbili.
11 Moyo wake mfalme wa Sham ukataabika kwa jambo
hili, akawaita watumwa wake akawaambia, "Hamta-
nionya nani wa kwetu, aliye yake mfalme wa Israeli?"
12 Akanena mmoja miongoni mwa watumwa wake,
"Hakuna, bwana wangu mfalme, illa Elisha nabii, aliye
katika Israeli, humwonya mfalme wa Israeli maneno
uyanenayo chumbani mwako mwa ndani."
13 Akanena, "Enendeni, mmwone alipo, nipeleke, ni-
mchukue." Akaambiwa kunena, "Yuko katika Do-
14 than." Akapeleka huko frasi na gari na jeshi kubwa,
wakaja usiku, wakauzunguka mji.
15 Hatta assubui mapema mtumishi wake mtu wa Mu-
ungu akaondoka akatoka: liko jeshi, na frasi na gari,
likiuzunguka mji. Kijana akamwambia, "Ah, bwana
16 wangu, tufanyeje?" Akanena, "Usiogope, kwani
17 walio nasi wengi kuliko walio nao." Elisha akaomba
akanena, "Ee Yahuwa, ufunue sasa macho yake, aone."
Yahuwa akamfunua macho yake kijana, akaona, kilima
kikajaa frasi na gari za moto Elisha alipo.
18 Wakamshukia, akamwomba Elisha Yahuwa, akanena,
"Uwapige watu hawa kwa upofu." Akawapiga kwa
19 upofu kwa neno lake Elisha. Elisha akawaambia, "Hii
si njia, wala huu si mji: mnifuate, nitawaleta hatta
kwake mnayemtafuta." Akawaleta hatta Samaria.

Ikawa wakiingia katika Samaria, akanena Elisha, 20
"Yahuwa, uwafunue hawa macho, waone." Akawa-
funua macho Yahuwa, wakaona, wako kati ya Samaria.
Mfalme wa Israeli akamwambia Elisha akiwaona, 21
"Nipigepige, baba wangu?" Akanena, "Usipige: 22
wale uliowateka kwa upanga wako na kwa upindi wako
utawapiga? Weka chakula na maji mbele zao, wale
wakanywe, waende kwa bwana wao."
Akawaandalia chakula tele, wakala wakanywa, aka- 23
waacha, wakaenda zao kwa bwana wao. Wala hawa-
kuja tena vikosi vya Washami katika inchi ya Israeli.
Ikawa baadaye Benhadad mfalme wa Sham akaku- 24
sanya majeshi yake yote, akapanda akazunguka Samaria.
Njaa ikawa kuu katika Samaria, na mazunguko yako, 25
hatta kuwa kitwa cha punda kwa themanini za fetha,
na robo kabi ya hareyonim kwa tanu za fetha.
Ikawa mfalme wa Israeli akipita katika ukuta, mwa- 26
namke akamwitia akinena, "Uniokoe, bwana wangu
mfalme." Akanena, "Yahuwa hakuokoi, nikuokoeje 27
mimi? katika pakufikicha, ao katika shinikizo?"
Akamwambia mfalme, "Una nini?" Akanena, 28
"Mwanamke huyu alinambia, Toe mtoto wako tumle
leo, na mtoto wangu tumle kesho. Tukampika mtoto 29
wangu, tukamla. Nikamwambia siku ya pili, Toe mtoto
wako tumle: naye amemficha mtoto wake."
Ikawa mfalme akiyasikia maneno ya mwanamke, aka- 30
yararua mavazi yake, naye akipita juu ya ukuta watu
wakaona, iko sako juu ya mwili wake ndani. Akanena, 31
"Muungu anifanyie, akazidi, kikikaa kitwa cha Elisha
wa Shafat juu yake leo." Akawa Elisha akikaa nyu- 32
mbani mwake, na wazee wakikaa naye. Akamtuma
mtu wa mbele yake.
Hatta mbele ya kufika kwake aliyetumwa, akawa-
ambia wazee, "Umeona kama mwana huyu wa muaji
ametuma aniondoe kitwa? Angalieni, aliyetumwa aki-
ingia, funga mlango, mkamzuie mlangoni: si sauti ya
nyayo za bwana wake nyumaye?"
Hatta akisema nao, yuko aliyetumwa akimshukia: aka- 33
nena, "Angalia, mabaya haya kwa Yahuwa; mbona
nimngoje tena Yahuwa?"
AKANENA Elisha, "Sikieni neno la Yahuwa: ndilo 7

anenalo Yahuwa, Kama kesho, kipimo cha unga mzuri
kwa shekeli, na vipimo viwili vya shayiri kwa shekeli,
mlangoni pa Samaria."
2 Akajibu amiri aliyemtegemea mkono mfalme, kwa
mtu wa Muungu, akanena, "Yahuwa afanya dirisha
mbinguni, liwe jambo hili?" Akanena, "Angalia,
utaona kwa macho, hutapata kula."
3 Watu wanne wenyi ukoma walikuwako mlangoni,
wakanena wao kwa wao, "Mbona tukae hapa hatta
4 kufa? Tukisema tutaingia mjini, na njaa mjini, tuta-
kufa humo; tukikaa hapa tutakufa. Bassi twende tuwa-
fuate waliotua Washami: wakitulinda hayi, tutaishi;
wakitufisha tukafe."
5 Wakaondoka subui ikianza waende kituo cha Wa-
shami. Wakafika mwisho wa kituo cha Washami, wala
hako mtu huko.
6 Yahuwa amewasikiza kituo cha Washami sauti ya
magari, na sauti ya frasi, na sauti ya jeshi kubwa. Wa-
kasema wao kwa wao, "Angalieni, mfalme wa Israeli
amewaleta kwa ujira juu yetu wafalme wa Wahiti na
7 wafalme wa Wamisri, waje juu yetu." Wakaondoka
wakakimbia, subui ikianza, wakaacha hema zao, na
frasi zao, na punda zao, na kituo, vivyo kilivyo, waka-
kimbia kwa roho zao.
8 Wakaja wenyi ukoma hawa hatta mwisho wa kituo,
wakaingia katika hema moja, wakala wakanywa, waka-
chukua huko fetha, na thahabu, na mavazi, wakaenda
wakaficha. Wakarudi wakaingia katika hema ya pili,
wakachukua huko wakaenda wakaficha.
9 Wakasema wao kwa wao, "Hatutendi vema: leo
ndiyo siku ya habari zilizo njema, naswi twanyamaa;
tukingoja hatta mchana wa assubui, mathara yatatupata,
bassi twende tuingie tuwaambie watu wa mfalme."
10 Wakaja wakamwita mngoje mlango wa mji: wa-
kawaambia, wakanena, "Tumefika kituoni mwa Washa-
mi, wala hapana mtu wala sauti ya mtu, illa frasi wame-
fungwa, na punda wamefungwa, nazo hema vivyo
hivyo."
11 Akawaita wangoje mlango, wakawaambia watu wa
mfalme waliomo ndani.
12 Mfalme akaondoka usiku akawaambia watumwa wake,

"Nitawaonya walivyotutendea Washami. Wametujua
tuna njaa, nao wametoka katika kituo, wajifiche koo-
ndeni, wakisema, Watakapotoka mjini tutawatwaa wa-
zima, tutaingia tena mjini."
Mtumwa wake mmoja akajibu akanena, "Watwae, 13
nakuomba, frasi watano waliosalia, wa frasi waliomo
mjini, ndio kama jeshi la Israeli waliopotea, tupeleke,
tuone."
Wakatwaa frasi wawili wa gari, mfalme akapeleka 14
kuwafuata jeshi la Washami, akisema, "Enendeni,
mwone."
Wakawafuata hatta Yardeni: njia yote ikajaa mavazi 15
na vyombo walivyovitupa Washami wakienda hima.
Wakarudi waliopelekwa wakamwambia mfalme. Watu 16
wakatoka wakaziteka hema za Washami. Ikawa,
"kipimo cha unga mzuri kwa shekeli, na vipimo
viwili vya shayiri kwa shekeli," kwa neno lake
Yahuwa.
Mfalme akamtoa amiri aliyemtegemea mkono aamuru 17
mlangoni, watu wakamkanyagia mlangoni, akafa, kama
alivyosema mtu wa Muungu, aliyenena mfalme alipo-
mshukia. Ikawa mtu wa Muungu aliposema na mfalme, 18
akinena, "Kipimo cha unga mzuri kwa shekeli, na
vipimo viwili vya shayiri kwa shekeli, vitakuwa kama
kesho mlangoni pa Samaria;" amiri yule akamjibu 19
mtu wa Muungu, akanena, "Yahuwa afanya dirisha
mbinguni, liwe jambo hili?" Akanena, "Angalia,
utaona kwa macho, hutapata kula." Ikampata, waka- 20
mkanyagia watu mlangoni, akafa.
ELISHA akamwambia mwanamke aliyemfufulia **8**
mwanawe akanena, "Ondoka, ukaende wewe na nyumba
yako, usafiri utakakosafiri, kwani Yahuwa ameita njaa,
nayo itakuja katika inchi miaka saba."
Akaondoka mwanamke, akafanya kama alivyosema 2
mtu wa Muungu, akaenda yeye na nyumba yake akakaa
katika inchi ya Wafilisti miaka saba.
Ikawa miaka saba ikiisha mwanamke akarudi katika 3
inchi ya Wafilisti, akatoka amtakie mfalme nyumba
yake na shamba lake. Mfalme akasema na Gehazi 4
kijana chake mtu wa Muungu, akinena, "Bassi nambie
makuu yote aliyoyafanya Elisha." Ikawa akimwambia 5
mfalme kama amemfufua aliyekufa, yuko mwanamke

aliyemfufulia mwanawe, akimtakia mfalme nyumba
yake na shamba lake.
Akanena Gehazi, "Bwana wangu mfalme, huyu
mwanamke na huyu mwanawe aliyemfufua Elisha."
6 Mfalme akamwuliza mwanamke, akamwambia. Mfalme
akamtolea akida, akinena, "Mrudishie yote yaliyo yake,
na mapato yote ya shamba tangu siku aliposafiri hatta
leo."
7 Akaja Elisha Dameski, akiwa mfalme Benhadad
hawezi; akaletewa habari, kunena, "Mtu wa Muungu
8 amekuja hatta hapa." Mfalme akamwambia Hazael,
"Twae mkononi mwako zawadi, uende umwone mtu
wa Muungu, umwulizie Yahuwa kwaye, kunena, Nita-
pona katika ugonjwa huu?"
9 Akatoka Hazael amwone, akachukua zawadi mkononi
mwake, killa kilicho chema cha Dameski, mizigo ya
ngamia arobaini, akaja akasimama mbele yake, akanena,
"Mwanawo Benhadad mfalme wa Sham amenituma
kwako, kusema, Nitapona katika ugonjwa huu?"
10 Elisha akamwambia, "Enenda, umwambie, Kupona
utapona: akanionya Yahuwa kama kufa atakufa."
11 Akakaza uso wake akakaa hatta kutahayari, akalia mtu
wa Muungu.
12 Akanena Hazael, "Mbona bwana wangu analia?"
Akanena, "Kwani nimejua utakavyowafanyia waana
wa Israeli mabaya. Utatia moto katika ngome zao,
utawaua vijana vyao kwa upanga, utawavunja watoto
wao, na wenyi mimba wao utawapasua."
13 Hazael akanena, "Gissi gani, mtumwa wako mbwa
ayafanye maneno makuu haya?" Elisha akajibu,
"Yahuwa amenionya wewe mfalme juu ya Sham."
14 Akamwacha Elisha akarudi kwa bwana wake. Aka-
mwambia, "Amekwambiaje Elisha?" Akanena, "Ali-
nambia, kupona utapona."
15 Ikawa siku ya pili, akatwaa kitambaa akakichovya
majini, akakitandika juu ya uso wake, akafa: akamiliki
Hazael mahali pake.
16 Mwaka wa tano wa Yoram wa Ahab mfalme wa
Israeli, naye Yehoshafat mfalme wa Yuda, akaanza
kumiliki Yehoram wa Yehoshafat mfalme wa Yuda.
17 Amepata miaka thelathini na miwili akimiliki, akami-
liki miaka minane katika Yerusalemi.

Akaenda katika njia ya wafalme wa Israeli kama 18
walivyofanya nyumba ya Ahab, kwani binti Ahab ali-
kuwa mkewe. Akafanya vibaya machoni pa Yahuwa.
Akakataa Yahuwa kuivunja Yuda kwa sababu ya Daud 19
mtumwa wake, kama alivyomwambia ampe taa, wazao
wake siku zote.

Zamani zake Edom akaasi katika mkononi mwa 20
Yuda, wakijifanyia mfalme. Akaenda Yoram hatta 21
Sair, na magari yote pamoja naye. Akaondoka usiku
akawapiga Waedomi waliomzunguka, na wakuu wa
magari: watu wakakimbia hatta hema zao. Edom 22
akaasi katika mkononi mwa Yuda hatta leo. Ukaasi
na Libnah zamani zilezile.

Na matendo yake Yoram yaliyosalia nayo aliyoya- 23
tenda yote, hayakuandikwa katika kitabu cha mambo
ya siku za wafalme wa Yuda?

Akalala Yoram na baba zake, akazikwa na baba zake 24
katika mji wa Daud. Ahaziya mwanawe akamiliki
mahali pake.

Mwaka wa thenashara wa Yoram wa Ahab mfalme 25
wa Israeli, akamiliki Ahaziya wa Yehoram mfalme wa
Yuda. Mwenyi miaka asharini na miwili Ahaziya 26
akimiliki, akamiliki mwaka mmoja katika Yerusalemi;
na jina lake mamaye Athaliya binti Omri mfalme wa
Israeli. Akaenda katika njia ya nyumba ya Ahab, 27
akatenda vibaya machoni pa Yahuwa kama nyumba
ya Ahab, kwani mkwe wa nyumba ya Ahab.

Akaenda pamoja na Yoram wa Ahab apigane na 28
Hazael mfalme wa Sham, katika Ramoth Gilead.
Washami wakampiga Yoram. Akarudi Yoram mfalme, 29
ajiponyeshe katika Yezreel katika mapigo waliyompiga
Washami katika Rama akipigana na Hazael mfalme
wa Sham. Ahaziya wa Yehoram mfalme wa Yuda
akashuka amtazame Yoram wa Ahab Yezreel, kwani
akaugua.

ELISHA nabii akamwita mtu wa waana wa nabii, **9**
akamwambia, "Ufunge viuno, katwae kibweta hiki cha
mafuta mkononi, ukaende Ramoth Gilead. Hatta 2
ukifika huko, umwangalie huko Yehu wa Yehoshafat
wa Nimshi, ukaje, umwondoshe katika kati ya ndugu
zake, umlete chumbani mwa ndani. Katwae kibweta 3
cha mafuta ukamimine kitwani mwake, ukanene, Ndilo

asemalo Yahuwa, Nimekutia mafuta uwe mfalme wa
Israeli. Ukafungue mlango ukakimbie, wala usikawie."
4 Kijana akatoka, kijana nabii, hatta Ramoth Gilead.
5 Akaja, nao majemadari wa jeshi wamekaa; akanena,
"Nina neno nawe, ee jemadari." Yehu akanena,
"Na nani wa sisi wote?" Akanena, "Na wewe, jemadari."
6 Akaondoka, akaingia nyumbani, akamimina mafuta
kitwani mwake, akamwambia, "Ndilo anenalo Yahuwa Muungu wa Israeli, Nimekutia mafuta uwe mfalme
7 wa watu wake Yahuwa, wa Israeli. Utaipiga nyumba
ya Ahab, bwana wako, nitwae kisasi cha damu za watumwa wangu nabii, na damu za watumwa wote wa
8 Yahuwa, katika mkono wa Yezebel. Na nyumba yote
ya Ahab watapotea: nitamkatia Ahab killa mume, na
9 mfungwa na asiyefungwa katika Israeli. Nitaifanya
nyumba ya Ahab kama nyumba ya Yaraboam wa Nebat
10 na kama nyumba ya Baasha wa Ahiya. Mbwa watamla Yezebel katika sehemu ya Yezreel, wala hakuna
mzishi." Akafunua mlango akakimbia.
11 Yehu akatoka kwa watumwa wa bwana wake.
Akamwambia, "Amani? Mbona mwenyi wazimu huyu
amekujia?" Akawaambia, "Ninyi mmemjua mtu na
12 neno lake." Wakanena, "Uwongo; utuonyeshe bassi."
Akanena, "Hivyo na hivyo ndivyo alivyoniambia, akinena, Ndilo anenalo Yahuwa, Nimekutia mafuta uwe
mfalme wa Israeli."
13 Wakaenda upesi wakatwaa killa mtu vazi lake,
wakalitia chini yake juu ya daraja, wakapiga baragumu wakanena, "Amiliki Yehu."
14 Akafanya shauri Yehu wa Yehoshafat wa Nimshi juu
ya Yoram. Akawa Yoram akilinda Ramoth Gilead,
yeye na Israeli wote, mbele ya Hazael mfalme wa
15 Sham. Akarudi Yoram mfalme, apone katika Yezreel
katika majeraha waliyomtia Washami, akipigana na
Hazael mfalme wa Sham. Akanena Yehu, "Kama
ndiyo nia yenu, mtu asitoke katika mjini aende atoe ha-
16 bari katika Yezreel." Akapanda Yehu garini kwenda
Yezreel, kwani Yoram amelazwa huko, na Ahaziya
mfalme wa Yuda ameshuka amtazame Yoram.
17 Mlinzi akakaa juu ya mnara katika Yezreel, akaona

watu wa Yehu akija, akanena, "Naona watu." Akanena
Yoram, "Toe mpanda frasi, ukampeleke awaone, aseme,
Amani?" Akatoka mpanda frasi awaone, akasema, 18
"Ndilo asemalo mfalme, Amani?" Akanena Yehu,
"Unani na amani? geuke nyuma yangu."
Mlinzi akatoa habari, akanena, "Mjumbe yuko kwao,
wala harudi." Wakapeleka mpanda frasi wa pili, aka- 19
wafikia, akasema, "Ndilo anenalo mfalme, Amani?"
Akanena Yehu, "Unani na amani? geuke nyuma yangu."
Mlinzi akatoa habari akanena, "Amefika kwao, wala 20
harudi, na mwendo kama mwendo wa Yehu wa Nimshi,
kwani huenda kassi."
Akanena Yoram, "Tandika." Wakatandika gari 21
lake, akatoka Yoram mfalme wa Israeli, na Ahaziya
mfalme wa Yuda, killa mtu katika gari lake. Waka-
toka, wamwone Yehu, wakamwona katika sehemu ya
Naboth Myezreeli.
Ikawa Yoram alipomwona Yehu akanena, "Amani, 22
Yehu?" Akanena, "Amani gani, mazini ya mamayo
Yezebel na uchawi wake ukiwa mwingi?"
Akageuza mikono Yoram akakimbia, akamwambia 23
Ahaziya, "Kudanganya, Ahaziya!"
Yehu akavuta upindi kwa nguvu, akampiga Yoram 24
kati ya mikono yake, ukatoka mshale katika moyo
wake, akainama katika gari. Akamwambia Bidkar 25
akida yake, "Twae, umtupe katika sehemu ya koonde
la Naboth Myezreeli: kwani kumbuke, mimi na wewe
tukipanda pamoja nyuma ya Ahab baba yake, Yahu-
wa akamtia mzigo huu, Kama nimeona jana usiku 26
damu za Naboth na damu za waanawe, amenena Yahu-
wa; nitakulipia katika sehemu hii, amenena Yahuwa.
Bassi twae ukamtupe katika sehemu, kwa neno la
Yahuwa."
Ahaziya mfalme wa Yuda akaona, akakimbia njia ya 27
nyumba ya bustani; akamfuata Yehu, akanena, "Naye
huyu mpigeni katika gari." Hatta kupanda kwa Gur
kuliko Ibleam, akakimbilia Megiddo akafa huko. Wa- 28
kamchukua watumwa wake garini hatta Yerusalemi
wakamzika katika kaburi lake pamoja na baba zake
katika mji wa Daud.
Mwaka wa edashara wa Yoram wa Ahab akamiliki 29
Ahaziya juu ya Yuda.

30 Akaja Yehu katika Yezreel, Yezebel akasikia, akatia
wanja machoni akapamba kitwa chake, akatazama kwa
31 dirisha. Hatta Yehu akiingia kwa mlango, akanena,
"Amepata amani Zimri 'mua bwana wake?"
32 Akainua uso dirishani akanena, "Nani aliye wangu,
nani?" Wakamtazamia matowashi wawili watatu.
33 Akanena, "Mwangusheni." Wakamwangusha, damu
yake ikamwagika katika ukuta na katika frasi, aka-
mkanyaga.
34 Akaja akala akanywa, akanena, "Enendeni bassi
kwa mlaaniwa yule, mkamzike, kwani binti mfalme
yule."
35 Wakaenda wamzike, wala hawakuona illa kitwa na
miguu na vitanga vya mikono.
36 Wakarudi, wakampa habari. Akanena, "Ndilo neno
la Yahuwa alilolisema kwa mkono wa mtumwa wake
Eliya Mtisbi, akinena, Katika sehemu ya Yezreel wata-
37 kula mbwa nyama yake Yezebel, na mzoga wa Yezebel
utakuwa kama mavi juu ya koonde katika sehemu ya
Yezreel, wasipate kusema, Ndiyo Yezebel."
**10** NA watoto wa Ahab katika Samaria sabaini. Yehu
akaandika barua, akazipeleka Samaria kwa wakuu wa
2 Yezreel, wazee nao walezi wa Ahab, akisema, "Barua
hii ikifika kwenu, wako nanyi watoto wa bwana wako,
na kwenu magari na frasi, na mji mwenyi boma, na sela-
3 ha. Mtamwona aliye mwema na hodari katika watoto
wa bwana wenu, mkam'weke kitini mwa babaye, mkai-
piganie nyumba ya bwana wenu."
4 Wakaogopa mno wakanena, "Wafalme wawili hawa-
kusimama mbele yake: tupateje sisi kusimama?"
5 Aliye juu ya nyumba akapeleka, na aliye juu ya mji,
na wazee, na walezi, kwa Yehu, wakisema, "Watumwa
wako sisi, killa mtakalotwambia, tutalifanya; hatuta-
mfanya mtu mfalme: ufanye upendavyo."
6 Akawaandikia barua ya pili, akisema, "Mkiwa wangu,
na sauti yangu mkiisikia, twaeni vitwa vyao watoto wa
bwana wenu, mkanijie kwa wakati huo kesho Yezreel."
Nao watoto wa mfalme watu sabaini walikuwako kwa
7 wakuu wa mji waliowalea. Ikawa barua ikiwafikia,
wakawatwaa watoto wa mfalme wakawaua watu sabaini,
wakaweka vitwa vyao katika makapu wakampelekea
Yezreel.

Akaja mjumbe akamwambia, akanena, "Wameleta 8
vitwa vya watoto wa mfalme." Akanena, "Viwekeni
chungu mbili katika kuingia mlangoni hatta assubui."
Ikawa assubui akatoka, akasimama akawaambia watu 9
wote, "Ninyi wa haki. Mimi nalifanya shauri juu ya
bwana wangu, nikamua: nani aliyewapiga hawa wote?
Jueni bassi kama halianguki chini katika maneno ya 10
Yahuwa, alilolinena Yahuwa juu ya nyumba ya Ahab.
Amefanya Yahuwa aliyoyanena kwa mkono wa mtumwa
wake Eliya."
Akawapiga Yehu wote waliosalia wa nyumba ya 11
Ahab katika Yezreel, nao wote wakuu wake, na jamaa
zake, na wakohani wake, hatta hakumwacha aliyesalia.
Akaondoka, akaenda akafika Samaria. 12
Naye njiani kwa nyumba ya kufunga kondoo. Yehu 13
akawakuta ndugu za Ahaziya mfalme wa Yuda. Aka-
nena, "Nani ninyi?" Wakamwambia, "Ndugu za
Ahaziya sisi; tunashuka kuwapa salaamu watoto wa
mfalme na watoto wa malkiya."
Akanena, "Wakamateni wahayi." Wakawakamata 14
wahayi, akawaua katika birika la nyumba ya kufunga,
watu arobaini, wala hakumwacha mtu wao.
Akatoka huko akamkuta Yehonadab wa Rehab akija 15
kwake, akambarikia, akasema naye, "Moyo wako ume-
nyoka, kama moyo wangu na moyo wako?" Akanena
Yehonadab, "Yakini." "Ukiwa, nipe mkono wako."
Akampa mkono, akamkalisha' naye katika gari. Aka- 16
nena, "Fuatane nami, ukaone uwivu wangu kwa Ya-
huwa." Akampandisha katika gari lake.
Akaja Samaria, akawapiga wote waliomsalia Ahab 17
katika Samaria, hatta akampoteza, kwa neno la Yahu-
wa alilomwambia Eliya.
Akawakusanya Yehu watu wote, akawaambia, "Ahab 18
alimtumikia Baal kidogo; Yehu atamtumikia sana. Bassi 19
uniitie nabii zote za Baal, watumwa wake wote, na wako-
hani wake wote; mtu asipunguke. Kwani ninayo thabihu
kubwa ya Baal; killa atakayepunguka hataishi." Yehu
akafanya kwa werevu, awapoteze waliomtumikia Baal.
Akanena Yehu, "Takaseni makusanyiko kwa Baal." 20
Wakatangaza. Akapeleka Yehu katika Israeli wote, 21
nao wote waliomtumikia Baal wakaja, wala hakusalia
mtu asiyekuja. Wakaingia katika nyumba ya Baal,

ikajaa nyumba ya Baal tangu mlango hatta mlango.
22 Akamwambia aliye juu ya hasina ya mavazi, "Toe mavazi kwao wote wanaomtumikia Baal." Akawatolea mavazi.
23 Akaingia Yehu na Yehonadab wa Rekab katika nyumba ya Baal, akawaambia waliomtumikia Baal, "Tafuteni mkaangalie, asiwe labuda hapa pamoja nanyi amtumikiaye Yahuwa, illa wamtumikiao Baal peke yao."
24 Wakaingia wafanye thabibu na makafara. Yehu akaweka milangoni watu themanini, akanena, "Mtu atakayeokoka katika watu niliowatia mikononi mwenu, maisha yake kwa maisha yake."
25 Ikawa alipokwisha kutoa kafara, akawaambia Yehu walinzi na maakida, "Ingieni 'mwapige; mtu asitoke." Wakawapiga kwa ukali wa upanga wakawatupa walinzi na maakida, wakaenda mjini kwa nyumba ya Baal.
26 Wakazitoa sanamu katika nyumba ya Baal wakazite-
27 keteza. Wakaiangusha sanamu ya Baal, wakaiangusha nyumba ya Baal, wakaifanya choo hatta leo.
28 Yehu akapoteza Baal katika Israeli. Illakini katika
29 makosa yake Yaraboam wa Nebat, aliyewakosesha Israeli, hakutoka Yehu, ng'ombe za thahabu zilizoko katika Betel na katika Dan.
30 Akamwambia Yehu Yahuwa, "Kwani umetenda vema ukifanya vilivyo haki machoni pangu, kwa yote yaliyomo moyoni mwangu umeyatenda kwa nyumba ya Ahab, watoto wako hatta wa nne watakaa kitini mwa Israeli."
31 Wala Yehu hakuangalia, aende katika sheria ya Yahuwa Muungu wa Israeli kwa moyo wake wote: hakutoka katika makosa ya Yaraboam aliyewakosesha Israeli.
32 Siku zile akaanza Yahuwa kuipunguza Israeli.
33 Akawapiga Hazael katika mipaka yote ya Israeli, kutoka Yardeni kwa mashariki, inchi yote ya Gilead, Wagadi, na Wareubeni, na Wamanasse, kutoka Aroer iliopo kwa wadi Arnon, na Gilead, na Basan.
34 Na mambo ya Yehu yaliyosalia, na yote aliyoyafanya, na ushujaa wake, hayakuandikwa katika kitabu cha
35 mambo ya siku zao wafalme wa Israeli? Yehu akalala na babaze wakamzika katika Samaria. Yehoahaz mwa-
36 nawe akamiliki mahali pake. Na siku Yehu alizomi-

liki juu ya Israeli katika Samaria miaka asharini na
minane.
NA Athaliya mama wa Ahaziya alipoona kama mtoto 11
wake amekufa, akaondoka, akawapoteza wazao wote wa
kifaume. Yehosheba, binti mfalme Yoram, nduguye 2
Ahaziya, akatwaa Yoash wa Ahaziya, akamwiba katika
watoto wa mfalme waliouawa, yeye na mlezi wake ka-
tika chumba cha kulala, wakamficha usoni pa Athaliya,
wala hakuuawa. Alikuwako naye amefichwa katika 3
nyumba ya Yahuwa miaka sita. Athaliya akaimiliki
inchi.
Hatta mwaka wa saba akapeleka Yehoyada, akawa- 4
twaa wakuu wa mia, na maakida, na walinzi, akawaleta
kwake ndani ya nyumba ya Yahuwa, akapatana nao
akawaapiza katika nyumba ya Yahuwa, akaonyesha
kwao mwana wa mfalme. Akawaamuru akisema, "Hilo 5
ndilo neno mtakalolifanya. Theluthi wenu mtakaoingia
sabato, mtakaolinda kuilinda nyumba ya mfalme; na 6
theluthi mlangoni pa Sur; na theluthi mlangoni nyuma
ya walinzi: mtalinda kuilinda kwa nyumba isitoboke.
Na sehemu mbili wenu, wote watokao sabato, wailinde 7
nyumba ya Yahuwa kwa mfalme. Mtamzunguka mfalme 8
killa upande, killa mtu na selaha zake mkononi: naye
aingiaye katika mipaka auawe: mkafuatane na mfalme,
akitoka na akiingia."
Wakuu wa mia wakafanya kwa killa alilowaambia 9
Yehoyada mkohani, wakawatwaa killa mtu watu wake
waingiao sabato nao watokao sabato wakaja kwa Yeho-
yada mkohani. Mkohani akawapa wakuu wa mia 10
mikuki na ngao zilizo za mfalme Daud, zilizo katika
nyumba ya Yahuwa.
Walinzi wakasimama, killa mtu na selaha zake mko- 11
noni, kutoka pembe la kuume la nyumba hatta pembe
la kushoto la nyumba, katika mathbahu na nyumba,
wakimzunguka mfalme.
Akamleta 'nje mwana wa mfalme, akaweka juu yake 12
taji na ushahidi, wakamfanya mfalme, wakamtia ma-
futa, wakapiga makofi wakanena, "Mfalme aishi."
Akasikia Athaliya sauti ya walinzi na watu, akaja 13
kwa watu katika nyumba ya Yahuwa. Akatazama, 14
naye mfalme amesimama kwa nguzo kwa desturi, nao
wakuu na wapiga baragumu kwa mfalme, na watu

wote wa inchi wakifurahi, wakipiga baragumu. Athaliya akararua mavazi yake, akalia, "Hila! Hila!"

15 Akaamuru Yehoyada mkohani wakuu wa mia, majemadari wa jeshi, akawaambia, "Mtoeni katika mipaka, naye amfuataye 'mue kwa upanga." Kwani akasema mkohani, "Asife katika nyumba ya Yahuwa."

16 Wakamtia mikono, akaenda njia ya kuingia nyumbani mwa frasi mwa mfalme, akauawa huko.

17 Yehoyada akafanya patano kati ya Yahuwa na mfalme na watu, wawe watu wake Yahuwa, na kati ya mfalme na watu.

18 Watu wote wa inchi wakaingia katika nyumba ya Baal, wakaiangusha, wakavunjavunja mathbahu zake na sanamu zake, na Mattan mkohani wa Baal wakamua mbele za mathbahu. Mkohani akaweka maakida juu ya nyumba ya Yahuwa.

19 Akawatwaa wakuu wa mia, na majemadari, na walinzi, na watu wote wa inchi, wakamleta mfalme katika nyumba ya Yahuwa, wakaja njia ya mlango wa walinzi kwa nyumba ya mfalme. Akakaa kitini mwa wafalme.

20 Watu wote wa inchi wakafurahi, mji ukatulia, naye Athaliya wakamua kwa upanga katika nyumba ya
21 mfalme. Mwenyi miaka saba Yehoash alipomiliki.

**12** MWAKA wa saba wa Yehu akamiliki Yehoash; miaka
arobaini akamiliki katika Yerusalemi: na jina la mama
2 yake Zibiya wa Beersheba. Yehoash akayatenda mema
machoni pa Yahuwa siku zake zote alizomfundisha
3 Yehoyada mkohani. Illa mahali pa juu hapajaondolewa,
watu wakatoa wakavukiza katika mahali pa juu.

4 Yehoash akawaambia wakohani, "Fetha yote ya wakf
iliyoletwa katika nyumba ya Yahuwa, fetha ya mtu
apitaye, fetha ya roho, ya cheo chake, fetha yote iliyo
moyoni mwa mtu ailete katika nyumba ya Yahuwa,
5 wakohani watwae, killa mtu kwake amjuaye, watengeneze
yaliyovunjika katika nyumba, killa palipoonekana kuvunjika."

6 Ikawa, mwaka wa asharini na tatu wa mfalme Ye-
hoash, hawakutengeneza wakohani mavunjiko ya nyu-
7 mba. Mfalme Yehoash akamwita Yehoyada mkohani,
na wakohani, akawaambia, "Mbona hamkutengeneza
mavunjiko ya nyumba? Bassi tena msipokee fetha kwao

'mwajuao, lakini itoeni kwa mavunjiko ya nyumba."
Wakakubali wakohani wasipokee fetha kwa watu, wala 8
wasitengeneze mavunjiko ya nyumba.

Akatwaa Yehoyada mkohani kasha, akatoboa tundu 9
katika kifuniko, akaliweka karibu na mathbahu upande
wa kuume mtu akiingia katika nyumba ya Yahuwa,
wakatia ndani wakohani wangoje pakuingia fetha yote
iliyoletwa katika nyumba ya Yahuwa. Ikawa, wakiona 10
kama fetha nyingi imo katika kasha, akapanda kerani
wa mfalme na mkohani mkuu wakaifunga, wakahasibu
fetha iliyoonwa katika nyumba ya Yahuwa. Wakatoa 11
fetha iliyohesabiwa mkononi mwao wafanyi kazi wali-
osimamia katika nyumba ya Yahuwa, waitoe kwa mase-
ramala na waashi walioifanyiza nyumba ya Yahuwa, na 12
kwa waashi na kwao watengenezao mawe, na kununua
miti na mawe yaliyotengenezwa, kuyafanyiza mavunji-
ko ya nyumba ya Yahuwa, na kwa gharama zote za
kuitengeneza nyumba.

Lakini haikufanyiwa nyumba ya Yahuwa sinia za 13
fetha, wala makasi, mabakuli, paanda, wala vyombo vya
thahabu, wala vyombo vya fetha, kwa fetha iliyoletwa
katika nyumba ya Yahuwa. Wakaitoa kwa watenda 14
kazi wakaitengeneza nayo nyumba ya Yahuwa. Wala 15
hawakufanya hesabu na watu, waliotolewa fetha watoe
kwao watenda kazi, illakini wakatenda kwa amini.

Fetha za makosa na fetha za wakosao haikuletwa 16
katika nyumba ya Yahuwa : ndizo zao wakohani.

Akapanda Hazael mfalme wa Sham akapigana na 17
Gath akaitwaa, Hazael akageuza uso apande hatta Ye-
rusalemi. Yehoash mfalme wa Yuda akavitwaa vyote 18
alivyoviwekea wakf Yehoshafat na Yehoram na Ahaziya
baba zake wafalme wa Yuda, navyo vyote alivyoviweka
wakf mwenyewe, na thahabu yote iliyoonekana katika
hazina za nyumbani mwa Yahuwa na nyumbani mwa
mfalme, akampelekea Hazael mfalme wa Sham, akaenda
zake katika Yerusalemi.

Na mambo yaliyosalia ya Yehoash nayo yote aliyoya- 19
fanya, hayakuandikwa katika kitabu cha mambo ya siku
zao wafalme wa Yuda ?

Watumwa wake wakaondoka wakafanya shauri wa- 20
kamua Yehoash nyumbani mwa Millo, ishukapo Silla.
Yozakar wa Shimeath na Yehozabad wa Shomer, watu- 21

mwa wake, wakampiga, akafa, wakamzika na babaze
katika mji wa Daud. Amaziya mwanawe akamiliki
mahali pake.

13 MWAKA wa asharini na tatu wa Yehoash wa Aha-
ziya mfalme wa Yuda, Yehoahaz wa Yehu akaanza ku-
miliki juu ya Israeli katika Samaria, miaka sabatashara.
2 Akafanya maovu machoni pa Yahuwa, akayafuata
makosa ya Yaraboam wa Nebat, aliyewakosesha Israeli,
wala hakuyaacha.
3 Hasira ya Yahuwa ikawaka juu ya Israeli, akawatoa
mkononi mwa Hazael mfalme wa Sham, na mkononi
mwa Benhadad wa Hazael, siku zote.
4 Akaomba Yehoahaz mbele ya Yahuwa, Yahuwa aka-
msikilizia, kwani akayaona mateso ya Israeli, kwani
5 akawatesa mfalme wa Sham. Yahuwa akawapa Israeli
mwokozi, wakatoka katika mkono wa Sham, wakakaa wa-
ana wa Israeli katika hema zao kama zamani za kwanza.
6 Lakini hawakuyaacha makosa ya nyumba ya Yara-
boam, aliyewakosesha Israeli, wakaenda katika hayo;
nayo ashera ikakaa katika Samaria.
7 Wala hakumwachia Yehoahaz wa watu illa wapandao
frasi hamsini, na magari kumi, na elfu kumi za miguuni,
kwani mfalme wa Sham amewavunja, akawafanya kama
mavumbi kwa kuponda.
8 Na mambo yaliyosalia ya Yehoahaz, nayo yote aliyo-
yatenda, na ushujaa wake, hayakuandikwa katika kitabu
cha mambo ya siku zao wafalme wa Israeli?
9 Yehoahaz akalala na babaze, wakamzika katika Sama-
ria; Yoash mwanawe akamiliki mahali pake.
10 Mwaka wa thelathini na saba wa Yehoash mfalme wa
Yuda akaanza Yoash wa Yehoahaz kumiliki juu ya
Israeli katika Samaria, miaka sitashara.
11 Akafanya maovu machoni pa Yahuwa; hakuyaacha
makosa ya Yaraboam wa Nebat, aliyewakosesha Israeli,
akaenda katika hayo.
12 Na mambo yaliyosalia ya Yoash na yote aliyoyatenda,
na ushujaa wake aliopigania na Amaziya mfalme wa
Yuda, hayakuandikwa katika kitabu cha mambo ya siku
zao wafalme wa Israeli?
13 Yoash akalala na babaze; Yaraboam akakaa kitini
mwake: Yoash akazikwa katika Samaria na wafalme wa
Israeli.

Elisha akaugua kwa ugonjwa wa kufa kwake. Yoash 14
mfalme wa Israeli akamshukia, akalia usoni pake, aka-
nena, "Ee babangu, babangu, gari la Israeli na wapan-
dao frasi wao."
Elisha akamwambia, "Twae upindi na mishale." 15
Akatwaa upindi na mishale. Akamwambia mfalme 16
wa Israeli, "Tia mkono wako katika upindi." Akatia
mkono wake. Elisha akatia mikono yake juu ya mikono
ya mfalme. Akanena, "Fungua dirisha kwa mashariki." 17
Akafungua. Elisha akanena, "Piga." Akapiga. Aka-
nena, "Mshale wa wokovu wake Yahuwa, na mshale wa
wokovu katika Sham; kwani utawapiga Washami kati-
ka Afek, hatta utawaharibu."
Akanena, "Twae mishale." Akatwaa. Akamwambia 18
mfalme wa Israeli, "Piga katika inchi." Akapiga marra
tatu akaisha. Mtu wa Muungu akamkasirikia, akanena, 19
"Ungalipiga marra tanu ao sita, ndivyo ungaliwapiga
Sham hatta kuharibu, illa sasa utaipiga Sham marra tatu."
Elisha akafa, wakamzika. Nao asikari za Wamoabi 20
wakaingia katika inchi mwanzo wa mwaka. Ikawa 21
walipokuwa wakimzika mtu, wakaona watu, wakamtupa
mtu katika kaburi la Elisha. Hatta mtu aliposhushwa
akaigusa mifupa ya Elisha, akafufuka, akasimama mi-
guuni.
Hazael mfalme wa Sham akawaonea Israeli siku zote 22
za Yehoahaz. Yahuwa akawahurumia, akawasikitikia, 23
akawageukia, kwa agano lake na Ibrahimu, Isaak na
Yakobo, wala hakupenda kuwapoteza, wala hakuwatupa
katika mbele yake hatta siku ile.
Akafa Hazael mfalme wa Sham, akamiliki Benhadad 24
mwanawe mahali pake.
Akageuka Yoash wa Yehoahaz akaitwaa miji katika 25
mkono wa Benhadad wa Hazael, aliyoitwaa katika
mkono wa Yehoahaz baba yake kwa kupigana. Marra
tatu akamshinda Yoash, akairudisha miji ya Israeli.
MWAKA wa pili wa Yoash wa Yehoahaz mfalme **14**
wa Israeli akamiliki Amaziya wa Yehoash mfalme wa
Yuda, naye mwenyi miaka asharini na mitanu akimiliki, 2
akamiliki miaka asharini na tissa katika Yerusalemi; na
jina la mamaye Yehoadan wa Yerusalemi.
Akatenda vema machoni pa Yahuwa, illa si kama 3
babaye Daud: kama alivyotenda vyote baba yake Yehoash

4 akatenda yeye. Mahali pa juu hapajaondolewa, watu
wakatoa thabihu wakavukiza katika mahali pa juu.
5 Ikawa ufalme ulipokuwa imara mkononi mwake
akawaua watumwa wake waliomua mfalme baba wake.
6 Illa hakuwaua watoto wao wauaji, kama ilivyoandikwa
katika kitabu cha torati ya Musa, alivyoamuru Yahuwa,
akisema, "Baba wasife kwa mambo ya waana, wala
waana wasife kwa mambo ya baba, kwani mtu afe kwa
kosa lake."
7 Akapiga Waedomi boondeni mwa chumvi elfu kumi,
akautwaa Sela katika kupigana, akauita jina lake
Yokthiel hatta leo.
8 Amaziya akampelekea wajumbe Yehoash wa Yehoahaz
wa Yehu, mfalme wa Israeli, akinena, "Njoo, tutaza-
mane usoni."
9 Yehoash mfalme wa Israeli akampelekea Amaziya
mfalme wa Yuda akinena, "Mbaruti ulioko Lebanoni
ukampelekea mwerezi ulioko Lebanoni, ukinena, Unipe
binti yako kuwa mke wangu. Akapita nyama mkali
10 alioko Lebanoni akakanyaga juu ya mbaruti. Ukipi-
gana umepigana na Edom, na moyo wako umekutukuza:
ujisifu, ukae nyumbani mwako. Mbona ujitie katika
maovu, uanguke na Yuda pamoja nawe?"
11 Illa Amaziya hakusikia, akapanda Yehoash mfalme
wa Israeli, wakatazama uso kwa uso, yeye na Amaziya
mfalme wa Yuda, katika Betshems iliyo wa Yuda.
12 Yuda wakashindwa na Israeli, wakakimbia killa mtu
hemani kwao.
13 Yehoash mfalme wa Israeli akamtwaa Amaziya
mfalme wa Yuda, mwanawe Yehoash wa Ahaziya, kwa
Betshems. Akaja Yerusalemi akauvunja ukuta wa
Yerusalemi toka mlango wa Efraim hatta mlango wa
14 pembeni, mikono mia nne. Akazitwaa thahabu zote
na fetha, na vyombo vilivyoonwa katika nyumba ya
Yahuwa, na katika hazina za nyumba ya mfalme, na
watu kwa amana, akarudi Samaria.
15 Na mambo ya Yehoash yaliyosalia, na ushujaa wake,
na ginsi alivyopigana na Amaziya mfalme wa Yuda,
hayakuandikwa katika kitabu cha mambo ya siku zao
16 wafalme wa Israeli? Yehoash akalala na baba zake,
akazikwa katika Samaria nao wafalme wa Israeli; Yara-
boam mwanawe akamiliki mahali pake.

Amaziya wa Yoash mfalme wa Yuda akaishi baada 17
ya kufa kwake Yehoash wa Yehoahaz mfalme wa Israeli
miaka hamstashara. Na mambo ya Amaziya yaliyo- 18
salia, hayakuandikwa katika kitabu cha mambo ya siku
zao wafalme wa Yuda?

Wakafanya shauri juu yake katika Yerusalemi, aka- 19
kimbia hatta Lakish. Wakampelekea hatta Lakish
wakamua huko. Wakamtweka juu ya frasi, akazikwa 20
katika Yerusalemi na babaze katika mji wa Daud.

Watu wote wa Yuda wakamtwaa Azariya, naye 21
mwenyi miaki sitashara, wakamfanya mfalme mahali
pa baba yake Amaziya. Akajenga Elath akaurudisha 22
kwa Yuda, baadaye akalala mfalme na babaze.

Mwaka wa hamstashara wa Amaziya wa Yoash 23
mfalme wa Yuda, akamiliki Yaraboam wa Yoash mfalme
wa Israeli katika Samaria miaka arobaini na mmoja.
Akatenda maovu machoni pa Yahuwa, wala haku- 24
yaacha makosa yote ya Yaraboam wa Nebat aliyewa-
kosesha Israeli.

Akaurudisha mpaka wa Israeli toka kuingia kwa 25
Hamath hatta bahari ya chini, kwa neno la Yahuwa
Muungu wa Israeli, alilolinena kwa mkono wa mtumwa
wake Yunu wa Amittai nabii, aliye wa Gath Hefer.

Kwani Yahuwa akayaona mateso ya Israeli kama 26
machungu sana, wala mfungwa wala asiyefungwa wala
msayidia Israeli. Wala hakusema Yahuwa atalifuta 27
jina la Israeli katika chini ya mbingu, akawaokoa kwa
mkono wa Yaraboam wa Yoash.

Na mambo yake Yaraboam yaliyosalia na yote aliyo- 28
yatenda, na ushujaa wake na ginsi alivyopigana, aka-
wapatia tena Israeli Dameski na Hamath ya Yuda,
hayakuandikwa katika kitabu cha mambo ya siku zao
wafalme wa Israeli?

Yaraboam akalala na babaze na wafalme wa Israeli, 29
akamiliki Zakariya mwanawe mahali pake.

MWAKA wa asharini na saba wa Yaraboam mfalme **15**
wa Israeli akamiliki Azariya wa Amaziya mfalme wa
Yuda. Alikuwa mwenyi miaka sitashara akimiliki, 2
akamiliki miaka hamsini na miwili katika Yerusalemi.
Na jina la mamaye Yekoliya wa Yerusalemi.

Akayafanya mema machoni pa Yahuwa, kama alivyo- 3
vifanya vyote babaye Amaziya. Illa mahali pa juu 4

hapajaondolewa, nao watu wakatoa wakavukiza katika
mahali pa juu.
5 Yahuwa akampiga mfalme, akawa na ukoma hatta
siku ya kufa kwake, akakaa katika nyumba mbali. Na
Yotham mwana wa mfalme juu ya nyumba akiwahu-
kumu watu wa inchi.
6 Na mambo yaliyosalia ya Azariya, nayo yote aliyo-
yatenda, hayakuandikwa katika kitabu cha mambo ya
7 siku zao wafalme wa Yuda? Azariya akalala na babaze,
wakamzika na babaze katika mji wa Daud; Yotham
mwanawe akamiliki mahali pake.
8 Mwaka wa thelathini na nane wa Azariya mfalme
wa Yuda Zakariya wa Yaraboam akamiliki juu ya
Israeli katika Samaria miezi sita.
9 Akayatenda maovu machoni pa Yahuwa, kama wali-
vyofanya babaze; hakuyaacha makosa ya Yaraboam wa
10 Nebat aliyewakosesha Israeli. Shallum wa Yabesh aka-
fanya shauri juu yake, akampiga mbele zao watu,
akamua akamiliki mahali pake.
11 Na mambo yake Zakariya yaliyosalia yako yamea-
ndikwa katika kitabu cha mambo ya siku zao wafalme
12 wa Israeli. Ndilo neno lake Yahuwa alilomwambia
Yehu, akinena, "Watoto wako watakaa kitini mwa
Israeli hatta wa 'nne." Ikatukia vivyo.
13 Shallum wa Yabesh akamiliki mwaka wa thelathini
na kenda wa Azariya mfalme wa Yuda, akamiliki siku
za mwezi katika Samaria.
14 Akapanda Menahem wa Gadi katika Tirza, akaja
Samaria, akampiga Shallum wa Yabesh katika Samaria,
akamiliki mahali pake.
15 Na mambo yake Shallum yaliyosalia na shauri aliloli-
fanya, yako yameandikwa katika kitabu cha mambo
ya siku zao wafalme wa Israeli.
16 Menahem akapiga Tifsa na wote waliomo, na mipaka
yake hatta Tirza; kwa sababu hawakumfunulia akaupiga,
waanawake wote waliomo wenyi mimba akawapasua.
17 Mwaka wa thelathini na kenda wa Azariya mfalme
wa Yuda akamiliki Menahem wa Gadi juu ya Israeli
18 miaka kumi katika Samaria. Akayatenda maovu ma-
choni pa Yahuwa; hakuyaacha siku zake zote makosa
ya Yaraboam wa Nebat aliyewakosesha Israeli.
19 Akaja Pul mfalme wa Ashur juu ya inchi, Menahem

akampa Pul talanta elfu za fetha, mkono wake uwe
naye, ufalme uwe imara mkononi mwake.
Akaitoza fetha Menahem katika Israeli, katika wote 20
wenyi mali mengi, ampe mfalme wa Ashur, mtu mmoja
shekeli hamsini za fetha. Akarudi mfalme wa Ashur,
wala hakukaa huko katika inchi.
Na mambo yake Menahem yaliyosalia, nayo yote 21
aliyoyatenda, hayakuandikwa katika kitabu cha mambo
ya siku zao wafalme wa Israeli? Akalala Menahem na 22
babaze, akamiliki Pekahiya mwanawe mahali pake.
Mwaka wa hamsini wa Azariya mfalme wa Yuda 23
akamiliki Pekahiya wa Menahem juu ya Israeli katika
Samaria miaka miwili. Akayatenda maovu machoni 24
pa Yahuwa; hakuyaacha makosa ya Yaraboam wa Nebat
aliyewakosesha Israeli.
Akafanya shauri juu yake Peka wa Remaliya, jema- 25
dari wake, akampiga katika Samaria, nyumbani mwa
mfalme, pamoja na Argob na Arie, na pamoja naye
watu hamsini wa waana Wagileadi. Akamua akamiliki
mahali pake.
Na mambo yake Pekahiya yaliyosalia na aliyoyatenda 26
yote, yako yameandikwa katika kitabu cha mambo ya
siku zao wafalme wa Israeli.
Mwaka wa hamsini na mbili wa Azariya mfalme wa 27
Yuda, akamiliki Peka wa Remaliya juu ya Israeli
katika Samaria miaka asharini. Akatenda maovu 28
machoni pa Yahuwa; hakuyaacha makosa ya Yaraboam
wa Nebat aliyewakosesha Israeli.
Siku za Peka mfalme wa Israeli akaja Tiglath Pileser 29
mfalme wa Ashur, akatwaa Iyon, na Abel Betmaaka, na
Yanoa, na Kedesh, na Hazor, na Gilead, na Galilaya,
inchi yote ya Nafthali, akawahamisha katika Ashur.
Akafanya shauri Hoshea wa Ela juu ya Peka wa 30
Remaliya, akampiga, akamua, akamiliki mahali pake,
mwaka wa asharini wa Yotham wa Azariya.
Na mambo yaliyosalia ya Peka na aliyoyatenda yote, 31
yako yameandikwa katika kitabu cha mambo ya siku
zao wafalme wa Israeli.
Mwaka wa pili wa Peka wa Remaliya mfalme wa 32
Israeli akamiliki Yotham wa Uziya mfalme wa Yuda.
Alikuwa mwenyi miaka asharini na tanu akimiliki, aka- 33
miliki miaka sitashara katika Yerusalemi; na jina la
mamaye Yerusha binti Zadok.

34 Akayatenda yaliyo mema machoni pa Yahuwa ; kama
aliyoyafanya yote baba yake Uziya, akafanya yeye.
35 Illa mahali pa juu hapajaondelewa, watu wakitoa na
wakivukiza katika mahali pa juu. Akajenga mlango
wa juu wa nyumba ya Yahuwa.
36 Na mambo yake Yotham yaliyosalia na yote aliyoya-
tenda, hayakuandikwa katika kitabu cha mambo ya
siku zao wafalme wa Yuda?
37 Siku zake akaanza Yahuwa kupeleka juu ya Yuda
38 Rezin mfalme wa Sham na Peka wa Remaliya. Akalala
Yotham na babaze, akazikwa na babaze katika mji wa
Daud baba yake. Akamiliki Ahaz mwanawe mahali pake.
**16** MWAKA wa sabatashara wa Peka wa Remaliya
2 akamiliki Ahaz wa Yotham mfalme wa Yuda. Mwenyi
miaka asharini Ahaz akimiliki, akamiliki miaka sita-
shara katika Yerusalemi, wala hakufanya mema machoni
pa Yahuwa Muungu wake, kama Daud babaye.
3 Akaenda katika njia ya wafalme wa Israeli, hatta
mwanawe akampitisha katika moto, kwa machukizo ya
mataifa aliowafukuza Yahuwa mbele ya waana wa
4 Israeli. Akatoa akavukiza katika mahali pa juu na
katika vilima na chini ya killa mti umeao.
5 Akapanda Rezin mfalme wa Sham na Peka wa
Remaliya mfalme wa Israeli katika Yerusalemi wa-
pigane. Wakamzunguka Ahaz, illa hawakuweza kum-
6 shinda. Zamani ile Rezin mfalme wa Sham akawa-
rudishia Washami Elath akawaondosha Wayuda katika
Elath : Washami wakaja katika Elath wakakaa humo
hatta leo.
7 Ahaz akapeleka wajumbe kwa Tiglath Pileser mfalme
wa Ashur, akasema, " Mimi mtumwa wako na mtoto
wako : upande ukaniokoe katika mkono wa mfalme wa
Sham, na katika mkono wa mfalme wa Israeli, walio-
8 niondokea." Ahaz akatwaa fetha na thahabu iliyoonwa
katika nyumba ya Yahuwa na katika hazina za nyumba
ya mfalme, akampelekea zawadi mfalme wa Ashur.
9 Mfalme wa Ashur akamsikia. Akapanda mfalme wa
Ashur hatta Dameski, akautwaa, akawahamisha katika
Kir, akamua Rezin.
10 Akatoka mfalme Ahaz amwone Tiglath Pileser mfalme
wa Ashur katika Dameski. Akaona mathbahu iliyoko
Dameski ; akapeleka mfalme Ahaz kwa Uriya mkohani
na'mna yake mathbahu, na cheo chake na kazi yake yote.

Akajenga Uriya mkohani mathbahu, kwa yote aliyo- 11
mpelekea mfalme Ahaz katika Dameski; akafanya Uriya
mkohani hatta aliporudi mfalme Ahaz katika Dameski.
Akarudi mfalme katika Dameski akaiona mathbahu 12
mfalme, akakaribu mfalme katika mathbahu akatoa juu
yake. Akachoma kafara lake na sadaka yake ya unga 13
akamimina mimino lake, akanyunyiza damu ya thabihu
za amani zilizo zake, juu ya mathbahu.
Akaileta na mathbahu ya shaba iliyoko mbele ya Ya- 14
huwa, katika mbele ya nyumba, katika kati ya math-
bahu na nyumba ya Yahuwa, akaiweka upande wa
kaskazini wa mathbahu.
Mfalme Ahaz akamwamuru Uriya mkohani akinena, 15
" Juu ya mathbahu kubwa uchome kafara la assubui,
na sadaka ya unga ya jioni, na kafara lake mfalme, na
sadaka yake ya unga, na makafara ya watu wote wa
inchi, na sadaka zao za unga na mamimino yao;
ukanyunyize juu yake damu yote ya kafara na damu
yote ya thabihu. Na mathbahu ya shaba itakuwa
niiulizie." Akafanya Uriya mkohani kwa yote aliyo- 16
yaamuru mfalme Ahaz.
Mfalme Ahaz akakata mazuio ya machukuo, akatoa 17
birika. Akashusha birika katika ng'ombe za shaba
zilizo chini, akalitia katika sakafu ya mawe. Na banda 18
la sabato walilolijenga katika nyumba, na pakuingia
pake mfalme, akazungusha 'nje katika nyumba ya Ya-
huwa kwa ajili ya mfalme wa Ashur.
Na mambo yake Ahaz yaliyosalia, aliyoyatenda, haya- 19
kuandikwa katika kitabu cha mambo ya siku zao wafalme
wa Yuda? Ahaz akalala na babaze akazikwa na baba- 20
ze katika mji wa Daud. Hezekiya mwanawe akami-
liki mahali pake.
MWAKA wa thenashara wa Ahaz mfalme wa Yuda **17**
akamiliki Hoshea wa Ela juu ya Israeli miaka kenda. 2
Akayatenda maovu machoni pa Yahuwa, illa si kama
wafalme wa Israeli waliomtangulia mbele yake.
Akamjilia Shalmaneser mfalme wa Ashur, Hoshea aka- 3
wa mtumwa wake, akampa kodi. Mfalme wa Ashur 4
akaona hila katika Hoshea: kwani amepeleka wajumbe
kwa So mfalme wa Misri, wala hakumletea kodi mfalme
wa Ashur, kama mwaka kwa mwaka, mfalme wa Ashur
akamfunga akamtia kifungoni.

5 Mfalme wa Ashur akapanda katika inchi yote, aka-
6 enda kwa Samaria, akaizunguka miaka mitatu. Mwa-
ka wa kenda wa Hoshea, mfalme wa Ashur akautwaa
Samaria akawahamisha Israeli katika Ashur, akawaweka
katika Hala na Habor mtoni pa Gozan, na katika miji
ya Wamedi.
7 Kwani ikawa waana wa Israeli wamemfanyia thambi
Yahuwa Muungu wao, aliyewaleta katika inchi ya Misri,
katika mkononi mwa Farao mfalme wa Misri, wakawao-
8 gopa miungu mingine. Wakaenda kwa sheria zao
mataifa Yahuwa aliowafukuza mbele ya waana wa Is-
raeli, nazo za wafalme wa Israeli walizozifanya.
9 Waana wa Israeli wakafanya kwa siri mambo yasiyo
mema kwa Yahuwa Muungu wao. Wakajijengea ma-
hali pa juu katika miji yao yote, katika mnara wa wa-
10 linzi hatta mji mwenyi boma. Wakatia sanamu na
ashera juu ya killa kilima kirefu, na chini ya killa mti
11 mwenyi kumea. Wakavukiza huku katika killa mahali
pa juu, kama mataifa aliowaondoa Yahuwa mbele zao,
12 wakatenda mambo mabaya wamkasirishe Yahuwa. Wa-
kaziabudu sanamu alizowaambia Yahuwa, "Msitende
jambo hili."
13 Akashuhudisha Yahuwa katika Israeli na katika Yuda
kwa mkono wa nabii zote, killa aliyeona, akinena, "Rudini
katika njia zenu mbaya, mkashike amri zangu, mafundisho
yangu, kwa killa sheria niliyowaamria baba zenu, nika-
wapelekea ninyi kwa mkono wa watumwa wangu
nabii."
14 Wala hawakusikia, wakafanya magumu mashingo
yao, kama mashingo ya baba zao, wasiomwamini Yahu-
wa Muungu wao.
15 Wakazitharau amri zake na agano lake aliloagana na
baba zao, na ushahidi wake aliowashuhudia, wakavifuata
visivyofaa, wakapotea, wakawafuata mataifa waliowa-
zunguka, aliowaamria Yahuwa, "Msifanye kama haya."
16 Wakaziacha amri zote za Yahuwa Muungu wao, wa-
kajifanyia kwa madini ng'ombe mbili, wakaiweka ashera,
wakajiinama kwa jeshi lote la mbinguni, wakamtumikia
17 Baal. Wakawapitisha watoto wao waume na wake
katika moto, wakabashiribashiri wakafanya uchawi,
wakajitoa watende vibaya machoni pa Yahuwa wamka-
sirishe.

Yahuwa akawaonea Israeli hasira nyingi, akawaondoa 18
katika machoni pake, wala hawakusalia illa kabila la
Yuda peke yake. Nao Yuda hawakuzishika amri za Ya- 19
huwa Muungu wao, wakaenda katika sheria za Israeli
walizozifanya.

Yahuwa akawakataa wazao wa Israeli wote, akawa- 20
tesa, akawatoa mkononi mwa watekao, hatta akawatupa
katika mbele yake. Kwani akawatenga Israeli katika 21
nyumba ya Daud; wakamfanya mfalme Yaraboam wa
Nebat: akawatoa Israeli Yaraboam katika kumfuata
Yahuwa, akawakosesha kosa kuu. Wakaenda waana wa 22
Israeli katika makosa yote Yaraboam aliyoyatenda, wala
hawakuyaacha. Hatta Yahuwa akawaondoa Israeli 23
katika mbele yake kama alivyonena kwa mkono wa nabii
watumwa wake wote. Israeli wakahamishwa katika inchi
yao, kukaa Ashur hatta leo.

Mfalme wa Ashur akaleta katika Babel, na Kutha, 24
na Awa, na Hamath, na Sefarvaim, akawakalisha katika
miji ya Samaria mahali pa waana wa Israeli: wakamiliki
Samaria, wakakaa katika miji yake.

Ikawa walipokwanza kukaa, hawakumwogopa Yahu- 25
wa: Yahuwa akawapelekea simba, wakawaua.

Wakamwambia mfalme wa Ashur, wakisema, "Ma- 26
taifa uliowahamisha, ukawakalisha katika miji ya Sa-
maria, hawazijui hukumu zake Muungu wa inchi: ame-
wapelekea simba, nao wanawaua, kwa sababu hawazijui
hukumu zake Muungu wa inchi."

Akaamuru mfalme wa Ashur, akinena, "Chukueni 27
mmoja wa wakohani mliowahamisha huko, wakaende
wakae huko, awafundishe hukumu zake Muungu wa
inchi. Akaja mmoja wa wakohani waliowahamisha 28
katika Samaria, akakaa katika Betel, akawa akiwafu-
ndisha ginsi wamwogope Yahuwa.

Walikuwa wakifanya taifa taifa miungu yao, wakai- 29
weka katika nyumba za mahali pa juu walipopafanya
Wasamaria, taifa taifa katika miji yake, walimokaa.
Watu wa Babel wakafanya Sukoth Benoth. Watu wa 30
Kutha wakafanya Nergal. Watu wa Hamath waka-
fanya Ashima. Waawa wakafanya Nibhaz na Tartak. 31
Wasefarvaim wakawaunguza waana wao kwa moto kwa
Adramelek na Anamelek miungu wa Sefarvaim.

Wakamwogopa Yahuwa, wakijifanyia wangine wao 32

wakohani wa mahali pa juu, wakawa wakiwafanyia
33 katika nyumba za mahali pa juu. Yahuwa wakamwo-
gopa, na miungu yao wakawatumikia, kwa hukumu za
34 mataifa waliohamishwa huko. Hatta leo hufanya kwa
hukumu za kwanza, wala hawamwogopi Yahuwa, wala
hawafanyi kwa sheria zao, wala kwa hukumu zao, wala
kwa torati, wala kwa amri alizowaamuru Yahuwa waa-
35 na wa Yakob aliyempa jina Israeli; Yahuwa akaagana
agano nao akawaamuru, akinena,
"Msiogope miungu migeni, msiisujudie, msiitumi-
36 kie, msiitolee, illa kwa Yahuwa aliyewaleta katika inchi
ya Misri kwa nguvu nyingi, na kwa mkono aliounyosha,
37 mwogopeni, msujudieni, mtoleeni. Na sheria, na hu-
kumu, na torati, na amri, alizowaandikia, mzishike
mzifanye siku zote, wala msiogope miungu migeni.
38 Na agano nililoagana nanyi msilisahau, wala msiogope
39 miungu migeni. Kwani Yahuwa Muungu wenu mta-
mwogopa, naye atawaokoa katika mkono wa adui zenu
zote."
40 Wallakini hawakusikia, wakafanya kwa hukumu zao
za kwanza.
41 Wakawa mataifa hawa wakimwogopa Yahuwa, wa-
kaziabudu sanamu zao, na waanao, na waana wao: kama
walivyofanya baba zao, nao hufanya hatta leo.
**18** IKAWA mwaka wa tatu wa Hoshea wa Ela mfalme
wa Israeli akamiliki Hezekiya wa Ahaz mfalme wa
2 Yuda. Alikuwa mwenyi miaka asharini na mitanu
akimiliki, akamiliki miaka asharini na kenda katika
Yerusalemi. Na jina la mamaye Abi wa Zakariya.
3 Akatenda mema machoni pa Yahuwa kama yote ali-
4 yoyatenda Daud baba yake. Akapaondoa mahali pa
juu, akazivunja sanamu, akaikata ashera, akaivunja
nyoka ya shaba aliyoifanya Musa, akaiita Nehushtan.
5 Akamwamini Yahuwa Muungu wa Israeli, wala baa-
daye hakuna aliye kama yeye katika wafalme wote wa
6 Yuda, wala walio mbele yake. Akaambatana na Yahu-
wa, wala hakutoka katika kumfuata, akazishika amri
7 zake alizomwamria Yahuwa Musa. Yahuwa akawako
naye. Akafanikiwa killa aendako. Akamwasi mfalme
8 wa Ashur, wala hakumtumikia. Akawapiga Wafilisti
hatta Gaza na mipaka yake, katika mnara wa mlinzi
hatta mji mwenyi boma.

Ikawa mwaka wa 'nne wa mfalme Hezekiya, ndio 9
mwaka wa saba wa Hoshea wa Ela mfalme wa Israeli,
akapanda Shalmaneser mfalme wa Ashur juu ya Sama-
ria akauzunguka. Akautwaa baada ya miaka mitatu: 10
mwaka wa sita wa Hezekiya, ndio wa kenda wa Hoshea
mfalme wa Israeli, Samaria ukatwaliwa.

Akawahamisha Israeli mfalme wa Ashur katika 11
Ashur, akawaweka katika Hala, na katika Habor mtoni
pa Gozan, na katika miji ya Wamedi. Kwa sababu 12
hawakumsikiliza sauti yake Yahuwa Muungu wao,
wakalivunja agano lake, yote aliyomwamuru Musa
mtumwa wake Yahuwa; hawakusikia wala hawaku-
fanya.

Mwaka wa arobatashara wa mfalme Hezekiya aka- 13
panda Sanherib mfalme wa Ashur juu ya miji yote ya
Yuda yenyi boma akaitwaa.

Hezekiya mfalme wa Yuda akampelekea mfalme wa 14
Ashur hatta Lakish, akinena, "Nimekosa; unirudie:
unitiayo nitayachukua." Mfalme wa Ashur akamwam-
ria Hezekiya mfalme wa Yuda talanta za fetha thelatha
mia, na talanta za thahabu thelathini. Hezekiya aka- 15
toa fetha yote iliyoonwa katika nyumba ya Yahuwa, na
katika hazina za nyumba ya mfalme. Wakati ule 16
akakata Hezekiya katika milango ya nyumba ya Yahu-
wa, na katika nguzo alizozitilia Hezekiya mfalme wa
Yuda, akampa mfalme wa Ashur.

Mfalme wa Ashur akapeleka Tartan, na Rabsaris, na 17
Rabshake katika Lakish kwa mfalme Hezekiya, na
jeshi kubwa juu ya Yerusalemi. Wakapanda wakaja
Yerusalemi.

Walipofika wakaja wakasimama kwa ufeleji wa biri-
ka la juu ulioko katika njia ya uwanja wa mfinangi.
Wakamwita mfalme, wakawatokea Eliyakim wa Hilkiya 18
aliye juu ya nyumba, na Shebna mwandishi, na Yoa wa
Asaf mkumbushi.

Rabshake akawaambia, "Mwambieni Hezekiya, Ndi- 19
lo asemalo mfalme mkuu, mfalme wa Ashur, Tumaini
gani unalolitumainia? Wasema, maneno ya midomo 20
tu, Shauri na nguvu kwa vita. Bassi unamwamini
nani ukiniasi mimi? Bassi angalia umeuamini 'mwanzi 21
ule uliopondeka, ndio Misri, mtu akitegemea juu yake
utamwingia mkononi, utamchoma: ndivyo Farao mfalme

22 wa Misri kwa wote wanaomwamini. Mkiniambia, Ya-
huwa Muungu wetu ndiye tunayemwamini: siye aliye
Hezekiya ameondoa mahali pake pa juu, na mathbahu
zake, akawaambia Yuda na Yerusalemi, Na mbele ya
mathbahu hii msujudie katika Yerusalemi?
23 Bassi umtolee sasa bwana wangu mfalme wa Ashur
amana; nitakupa frasi elfeen ukiweza kuwatoa wapande
24 juu yao. Ginsi gani utageuza uso wa jemadari mmoja
wa watumwa wa bwana wangu walio wadogo, ukawaa-
mini Misri kwa gari na kwa frasi.
25 Bassi asipokuwako Yahuwa nimepanda juu ya mahali
hapa nipaharibu? Yahuwa akaniambia, Panda juu ya
inchi hii, uiharibu."
26 Wakamwambia Rabshake Eliyakim wa Hilkiya, na
Shebna, na Yoa, "Useme sasa na watumwa wako Ki-
shami, kwani tunakisikia, wala usiseme nasi Kiyuda,
masikioni mwa watu walioko ukutani."
27 Akawaambia Rabshake, "Bwana wangu amenipeleka
kwa bwana wako na kwa wewe niseme maneno haya?
Si kwa watu walioko ukutani, wale mavi yao, waka-
nywe mkojo wao pamoja nanyi?"
28 Rabshake akasimama akalia Kiyuda kwa sauti kuu,
akanena, akasema, "Sikieni neno lake mfalme mkuu,
29 mfalme wa Ashur. Ndilo asemalo mfalme, Asiwada-
nganye Hezekiya, kwani hataweza kuwaokoa katika
30 mkono wangu. Wala Hezekiya asiwaaminishe kwa
Yahuwa, akisema, Yakini atatuokoa Yahuwa, mji huu
31 usitolewe mkononi mwake mfalme wa Ashur. Msimsi-
kilizie Hezekiya, kwani ndilo asemalo mfalme wa
Ashur, Fanyeni nami ukarimu mkanitokee, mkale killa
mtu mzabibu wake na killa mtu mtini wake, mkanywe
32 killa mtu maji ya birika lake, hatta nitakapokuja
niwachukue hatta inchi kama inchi yenu, inchi ya nafa-
ka na mvinyo, inchi ya mikate na mizabibu, inchi ya
mafuta ya azete na asali, mpate kuishi msife, wala msi-
msikilizie Hezekiya akiwadanganya akisema, Yahuwa
atatuokoa.
33 Muungu yupi wa mataifa aliyeiokoa kabisa inchi yake
34 katika mkono wa mfalme wa Ashur? Iko wapi miungu
ya Hamath na Arpad? Wapi miungu ya Sefarvaim,
Hena na Iwa? Wameokoa Samaria mkononi mwangu?
35 Yupi wa miungu yote ya inchi aliyeiokoa inchi yake

mkononi mwangu, Yahuwa aiokoe Yerusalemi mkononi
mwangu?"
Watu wakanyamaza wala hawakumjibu neno, kwa 36
amri yake mfalme, akinena, "Msimjibu."
Wakaja Eliyakim wa Hilkiya, aliye juu ya nyumba, na 37
Shebna mwandishi, na Yoa wa Asaf mkumbushi, kwa
Hezekiya, mavazi yakiraruliwa, wakamhubiria maneno
ya Rabshake.
IKAWA akisikia mfalme Hezekiya akayararua mavazi 19
yake, akavaa sako akaingia nyumbani mwa Yahuwa.
Akawapeleka Eliyakim aliye juu ya nyumba, na 2
Shebna mwandishi, na wakohani walio wazee, wamevaa
sako, kwa Isaya nabii mwanawe Amoz.
Wakamwambia "Ndilo asemalo Hezekiya, Siku ya 3
shidda na mashutumo na unajisi siku hii, kwani watoto
wamekuja hatta kuzaliwa wala si nguvu za kuzaa.
Kama amesikia Yahuwa Muungu wako maneno yote ya 4
Rabshake, aliyempeleka mfalme wa Ashur bwana wake
amshutumu Muungu aliye hayi, ayarudi maneno aliyo-
yasikia Yahuwa Muungu wako; ukafanye kuwaombea
walioonekа wamesalia."
Wakaja watumwa wa mfalme Hezekiya kwa Isaya. 5
Akawaambia Isaya, "Mwambieni haya bwana wenu. 6
Ndilo asemalo Yahuwa, Usiogope kwa maneno uliyoya-
sikia, mashutumu walivyonishutumu watu wake mfalme
wa Ashur. Mimi nitamtolea pepo, atasikia habari, 7
atarudi katika inchi yake; nitamfanya aanguke kwa
upanga katika inchi yake."
Akarudi Rabshake akamwona mfalme wa Ashur aki- 8
pigana na Libna: kwani amesikia kwamba ametoka ka-
tika Lakish. Akapata habari ya Tirhaka mfalme wa 9
Kushi, kwamba Ametoka apigane nawe. Akarudi aka-
mpelekea wajumbe Hezekiya akisema, "Hivyo mwambie- 10
ni Hezekiya mfalme wa Yuda, mkisema, Asikudanganye
Muungu unayemwamini akisema, Yerusalemi haitolewi
mkononi mwa mfalme wa Ashur. Angalia, umesikia 11
wafalme wa Ashur walivyozifanyia inchi zote, wakiziha-
ribu: nawe utaokoka? Wamewaokoa miungu wa mataifa 12
waliowaharibu baba zangu? Gozan, na Haran, na
Rezef, na waana wa Eden walioko katika Thelassar?
Yuko wapi mfalme wa Hamath, na mfalme wa Arpad, 13
na mfalme wa mji wa Sefarvaim, Hena, na Hiwa?"
E

14 Hezekiya akazitwaa nyaraka kwa mkono wa mju-
mbe, akazisoma, akapanda nyumbani kwa Yahuwa,
Hezekiya akazifunua mbele ya Yahuwa.
15 Akaomba Hezekiya mbele ya Yahuwa, akasema, "Ee
Yahuwa Muungu wa Israeli ukaaye katika makerubi,
ndiwe Muungu, ndiwe peke yako wa falme zote za inchi,
16 ndiwe uliyezifanya mbingu na inchi. Uiname, ee Ya-
huwa, sikio lako, ukasikie: ufumbue, ee Yahuwa, macho
yako, ukaone: uyasikie maneno yake Sanherib, aliyepe-
leka amshutumu Muungu aliye hayi.
17 Kweli, Yahuwa, wameharibu wafalme wa Ashur
18 mataifa na inchi zao. Wameitupa miungu yao katika
moto, kwani siyo miungu, illa kazi za mikono ya watu,
mti na nawe, wakaziharibu.
19 Hatta sasa, ee Yahuwa Muungu wetu, utuokoe, na-
kusihi, katika mkono wake, falme zote za inchi zijue
kwamba ndiwe Yahuwa Muungu, ndiwe peke yako."
20 Akapeleka Isaya wa Amoz kwa Hezekiya akisema,
"Ndilo anenalo Yahuwa Muungu wa Israeli, Uliyonio-
21 mba kwa Sanherib mfalme wa Ashur nimeyasikia. Ndilo
neno alilolinena Yahuwa juu yake.
Amekutharau, amekufionya bikira binti Sayuni, ame-
22 kutikisia kitwa binti Yerusalemi. Nani uliyemshutumu,
uliyemtaya? juu ya nani umepaliza sauti, ukainua juu
macho yako? Juu yake Mtakatifu wa Israeli.
23 Kwa mkono wa wajumbe umemshutumu Yahuwa,
ukasema, Kwa wingi wa magari yangu nimepanda juu
ya milima, pande za Lebanoni, nikaukata urefu wa mie-
rezi yake, miteule ya miberoshi yake, nikaingia katika
24 kituo cha mwisho wake, mwitu wa koonde lake. Nime-
chimba, nikanywa maji mageni, nimekausha kwa nyayo
za miguu yangu mito yote yao iliyo nalo boma.
25 Hukusikia zamani nililolifanya, tangu hapo nikaliu-
mba? Sasa nimelileta, litakuwa liharibike, chungu za
26 maanguko miji yenyi boma. Wakaamo wakapungua mi-
kono, wakapondeka, wakatahayarika, wamekuwa ma-
jani ya koondeni, miche imeayo, majani ya dari, yaliyo-
pigwa na pepo mbele ya mabua.
27 Nami nimekujua kukaa kwako, na kutoka kwako, na
28 kuingia kwako, na kunighathabikia kwako. Kwani
kunighathabikia kwako na uthia wako umenipandia
masikioni, nitakutia kulabu yangu katika pua, na hata-

mu yangu katika midomo, nikurudishe kwa njia uli-
yoijia.
Ndiyo ishara yako, Mle mwaka huu maoteo, na mwa- 29
ka wa pili utakaoota, na mwaka wa tatu, mpande, mvu-
ne, pandeni mizabibu, mkale mazao yao. Nao waliosa- 30
lia waliookoka wa nyumba ya Yuda watatoa mizizi chini,
watazaa matunda juu. Kwani katika Yerusalemi yata- 31
toka masalia, na katika mlima Sayuni maokoka. Uwivu
wake Yahuwa utayafanya haya.
Navyo alivyomwambia Yahuwa mfalme wa Ashur, ha- 32
taingia katika mji huu, wala hatatupa humo mshale, wala
hataufikia na ngao, wala hatafanya kilima juu yake. Kwa 33
njia aliyoijia atarudi, wala katika mji huu hataingia,
amesema Yahuwa, Nitaulinda mji huu, niuhifathi 34
kwa ajili yangu na kwa ajili yake Daud mtumwa
wangu."
Ikawa usiku ule akatoka malaika ya Yahuwa akapiga 35
katika kituo cha Ashur mia na themanini na tanu elfu.
Wakaamka assubui, nao hawa wote mizoga ya wafu.
Akatoka, akaenda, akarudi Sanherib mfalme wa Ashur, 36
akakaa Ninawe.
Ikawa akisujudia katika nyumba ya Nisrok muungu 37
wake, Adramelek na Shareser waanawe wakampiga kwa
upanga: wakaokoka katika inchi ya Ararati. Akamiliki
Esarhadon mwanawe mahali pake.
SIKU zile akaugua Hezekiya hatta kufa. Akamjia 20
Isaya wa Amoz nabii, akamwambia, "Ndilo asemalo
Yahuwa, Uamuru nyumba yako, kwani utakufa, wala
hutaishi."
Akageuka uso wake kwa ukuta akamwomba Yahuwa 2
akanena, "Nakusihi Yahuwa, ukumbuke, kama nilivyo- 3
kwenda mbele yako kwa kweli na kwa moyo kamili, ni-
kayatenda yaliyo mema machoni pako." Akalia Heze-
kiya malio mengi.
Ikawa Isaya hajatoka katika mji wa kati, neno la 4
Yahuwa likawa kwake, akinena, "Rudi, ukamwambie 5
Hezekiya jemadari wa watu wangu, Ndilo asemalo Ya-
huwa Muungu wa Daud baba yako, Nimesikia kuomba
kwako, nimeona machozi yako, nami nakuponya: siku ya
tatu utapanda nyumbani kwa Yahuwa. Nitazizidisha 6
siku zako miaka hamstashara, na katika mkono wake
mfalme wa Ashur nitakuokoa wewe na mji huu, nitauhi-

fathi mji huu kwa ajili yangu na kwa ajili ya Daud
mtumwa wangu."
7 Akasema Isaya, "Twaeni mkate wa tini." Waka-
twaa wakauweka juu ya jipu, akapona.
8 Hezekiya akamwambia Isaya, "Ishara gani kama
Yahuwa ataniponya, nami siku ya tatu nitapanda nyu-
mbani kwa Yahuwa."
9 Akamwambia Isaya, "Ndiyo ishara yako kwa Ya-
huwa, kwamba Yahuwa atalifanya alilolinena. Kivuli
kiendelee daraja kumi, ao kirudi daraja kumi?"
10 Akasema Hezekiya, "Kitu chepesi, kivuli kushuka
daraja kumi, illa kirudi nyuma kivuli daraja kumi."
11 Isaya nabii akamlilia Yahuwa, akakirudisha kivuli
daraja kilizoshuka katika daraja za Ahaz, daraja kumi
nyuma.
12 Wakati ule akapeleka Berodak Baladan wa Baladan,
mfalme wa Babel, nyaraka na zawadi kwa Hezekiya,
kwani amesikia kama Hezekiya ameugua.
13 Akawasikiliza Hezekiya, akawaonyesha nyumba yote
ya tunu zake, fetha, na thahabu, na manukato, na mafu-
ta mazuri, na nyumba ya vyombo vyake, na killa ili-
yoonwa katika hazina zake. Wala hapana kitu asicho-
waonyesha Hezekiya katika nyumba yake na katika
nguvu zake zote.
14 Akaja Isaya nabii kwa mfalme Hezekiya akamwambia,
"Wamesemaje watu hawa? wametokawapi kuja kwako?"
Akamwambia Hezekiya, "Katika inchi iliyoko mbali
wamekuja, katika Babel."
15 Akasema, "Wameona nini nyumbani mwako?"
Akasema Hezekiya, "Killa kilichomo nyumbani mwa-
ngu wamekiona; hapana kitu nisichowaonyesha katika
hazina zangu."
16 Isaya akamwambia Hezekiya, "Sikia neno lake Ya-
17 huwa, Angalia, siku zinakuja, kitakapochukuliwa killa
kilichomo nyumbani mwako, navyo walivyoweka baba
zako hatta leo, hatta Babel: hakitasalia kitu, amenena
18 Yahuwa. Na katika waanawo watakaotoka kwako
watawatwaa; watakuwa matowashi katika nyumba yake
mfalme wa Babel."
19 Hezekiya akamwambia Isaya, "Neno la Muungu
jema ulilolinena." Akasema, "Sivyo, ikiwa amani na
kweli siku zangu?"

Na mambo yake Hezekiya yaliyosalia, na ushujaa 20
wake wote, nayo aliyoyafanya, birika na mfeleji, aka-
leta maji ndani ya mji, hayakuandikwa katika kitabu
cha mambo ya siku zao wafalme wa Yuda? Akalala 21
Hezekiya na baba zake, akamiliki Manasse mwanawe
mahali pake.

MWENYI miaka thenashara Manasse alipomiliki, 21
akamiliki miaka hamsini na tanu katika Yerusa-
lemi; na jina la mamaye Hefziba. Akafanya mabaya 2
machoni pa Yahuwa, kwa machukizo ya mataifa aliyo-
yafukuza Yahuwa mbele za waana wa Israeli.

Akageuka akapajenga mahali pa juu alipopaharibu 3
Hezekiya baba yake, akaweka mathbahu kwa Baal,
akafanya ashera, kama alivyofanya Ahab mfalme wa Is-
raeli. Akajiinama kwa jeshi lote la mbinguni akalitu-
mikia. Akajenga mathbahu katika nyumba ya Ya- 4
huwa aliyoinena Yahuwa, "Katika Yerusalemi nitali-
weka jina langu."

Akajenga mathbahu za jeshi lote la mbinguni katika 5
behewa mbili za nyumba ya Yahuwa. Akampitisha 6
mwanawe katika moto, akaziangalia wakati, akabashiri,
akafanya ubashiri na uchawi, akazidi kutenda mabaya
machoni pa Yahuwa amkasirishe.

Akaweka sanamu ya ashera aliyoifanya, katika 7
nyumba, aliyoinena Yahuwa kwa Daudi na kwa Sule-
mani mwanawe, "Katika nyumba hii, na katika Yeru-
salemi, niliyoichagua katika makabila yote ya Israeli,
nitaliweka jina langu milele. Wala sitawaondosha mi- 8
guu waana wa Israeli katika inchi niliyowapa baba zao,
wakiangalia tu wafanye kwa yote niliyowaamuru, na
kwa sheria yote aliyowaamuru mtumwa wangu Musa."

Wala hawakusikia: akawakosesha Manasse wafanye 9
vibaya kuliko mataifa Yahuwa aliowaondoa mbele za
waana wa Israeli.

Akanena Yahuwa kwa watumwa wake nabii, akisema, 10
"Kwa sababu Manasse mfalme wa Yuda amefanya ma- 11
chukizo haya, akitenda vibaya kuliko vyote alivyovi-
tenda Waamori walio mbele yake, akawakosesha Yuda
kwa sanamu zake, kwa sababu hiyo, akanena Yahuwa 12
Muungu wa Israeli, nami naleta mabaya juu ya Yeru-
salemi na Yuda, hatta killa asikiaye masikio yake yata-
washa yote. Nitanyosha juu ya Yerusalemi kamba ya 13

Samaria na chubwi ya nyumba ya Ahab. Nitaifuta
Yerusalemi kama hufuta sahani, kufuta na kugeuka
14 chini. Nitawaacha waliosalia katika urithi wangu,
nitawatoa mkononi mwa adui zao; watakuwa manya-
15 ng'anya na mateka kwa adui zao zote; kwa sababu
wametenda vibaya machoni pangu, wakawa wakinika-
sirisha tangu siku walipotoka baba zao katika Misri
hatta leo."
16 Na damu zisizo na hatiya Manasse akazimwaga
nyingi sana, hatta Yerusalemi ikajawa mwisho hatta
mwisho, kuliko kosa lake alilowakosesha Yuda, kutenda
vibaya machoni pa Yahuwa.
17 Na mambo yake Manasse yaliyosalia, na yote aliyo-
yafanya, na kosa lake alilolikosa, hayakuandikwa katika
kitabu cha mambo ya siku zao wafalme wa Yuda?
18 Akalala Manasse na babaze akazikwa katika bustani ya
nyumba yake, katika bustani ya Uzza. Akamiliki
Amon mwanawe mahali pake.
19 Mwenyi miaka asharini na miwili Amon akimiliki,
akamiliki miaka miwili katika Yerusalemi; na jina la
mama yake Mishulemeth, binti Haruz wa Yotba.
20 Akafanya maovu machoni pa Yahuwa kama babaye
21 Manasse alivyofanya. Akaenda katika njia yote ali-
yoiendea baba yake, akazitumikia sanamu alizozitumikia
22 baba yake, akaziabudu. Akamwacha Yahuwa Muungu
wa babaze, wala hakuenda katika njia ya Yahuwa.
23 Watumwa wa Amon wakafanya shauri juu yake, wa-
24 kamua mfalme nyumbani mwake. Watu wa inchi wa-
kawaua wote waliofanya shauri juu yake mfalme Amon.
Watu wa inchi wakamfanya Yosiya mwanawe mfalme
mahali pake.
25 Na mambo yake Amon yaliyosalia, hayakuandikwa
katika kitabu cha mambo ya siku zao wafalme wa
26 Yuda? Akazikwa katika kaburi lake katika bustani ya
Uzza. Yosiya mwanawe akamiliki mahali pake.
**22** MWENYI miaka minane Yosiya akimiliki, akamiliki
miaka thelathini na mmoja katika Yerusalemi; na jina la
mamaye Yedida binti Adaya wa Boskath.
2 Akafanya vema machoni pa Yahuwa, akaenda katika
njia yote ya Daud baba yake, wala hakuinama wala kwa
kuume wala kwa kushoto.
3 Ikawa mwaka wa kumi na nane wa mfalme Yosiya,

akapeleka mfalme Shafan wa Azaliya wa Meshullam,
mwandishi, kwa nyumba ya Yahuwa, akisema, "Ene- 4
nda kwa Hilkiya mkohani mkuu, aijumlishe fetha
iliyoletwa katika nyumba ya Yahuwa, wangoje milango
waliyoipokea kwa watu, wakaitoe mkononi mwao wa- 5
tendao kazi wanaoisimamia nyumba ya Yahuwa, wawape
wafanyao kazi iliyo katika nyumba ya Yahuwa, waya-
tengeneze maanguko ya nyumba; kwa maseramala na 6
wajengao na waashi, wanunue miti na mawe yaliyote-
ngenezwa waitengeneze nyumba." Illakini hawakufanya 7
hesabu nao ya fetha waliyotolewa mkononi, kwa sababu
wakatenda amini.

Hilkiya mkohani mkuu akamwambia Shafan mwa- 8
ndishi, "Kitabu cha torati, nimekiona katika nyumba
ya Yahuwa." Hilkiya akampa Shafan kitabu, aka-
kisoma.

Shafan mwandishi akaja kwa mfalme akampa mfalme 9
habari, akasema, "Watumwa wako wameikusanya
fetha iliyoko nyumbani, wameitoa mkononi mwao
wanaotenda kazi, wanaoisimamia nyumba ya Yahuwa."

Shafan mwandishi akamwonyesha mfalme, akinena, 10
"Hilkiya mkohani amenitolea kitabu." Shafan akaki-
soma mbele yake mfalme. Ikawa mfalme alipoyasikia 11
maneno ya kitabuni mwa torati, akayararua mavazi
yake.

Akawaagiza mfalme Hilkiya mkohani, na Ahikam 12
wa Shafan, na Akbor wa Mikaya, na Shafan mwandishi,
na Asahiya mtumwa wake mfalme, akisema, "Enendeni 13
mtakieni Yahuwa kwa mimi na kwa watu na kwa Yuda
wote, kwa mambo ya maneno ya kitabu hiki kilichoo-
nwa; kwani nyingi hasira yake Yahuwa, iliyotuwakia
sisi kwa sababu hawakusikia baba zetu maneno ya
kitabu hiki wayatende, kama tulivyoandikiwa sisi."

Akaenda Hilkiya mkohani, na Ahikam, na Akbor, 14
na Shafan, na Asahiya kwa Huldah nabii, mkewe Shal-
lum wa Tikwa wa Harhas, mtunza mavazi, akawa
akikaa katika Yerusalemi katika wa pili, wakasema
naye.

Akawaambia, "Ndilo asemalo Yahuwa Muungu wa 15
Israeli, Mwambieni mtu aliyewapeleka kwangu, Ndilo 16
asemalo Yahuwa, Mimi naleta mabaya juu ya mahali
hapa na juu yao wakaapo, maneno yote ya kitabu, ali-

17 chokisoma mfalme wa Yuda: kwa sababu wameniacha,
wameivukizia miungu mingine, wanikasirishe mimi kwa
matendo yote ya mikono yao; hasira yangu imewaka
juu ya mahali hapa wala haitazimika.
18 Naye mfalme wa Yuda aliyewapeleka mmtakie Yahu-
wa, mwambieni hivi, Ndilo asemalo Yahuwa Muungu
19 wa Israeli, Maneno uliyoyasikia; kama moyo wako
umekuwa mwororo, ukajinenyekea usoni pa Yahuwa
ukiyasikia niliyoyanena juu ya mahali hapa na juu yao
wakaamo, patakuwa kuharibika na kulaanika, ukararua
mavazi yako ukalia mbele yangu; nami nimekusikia,
20 amenena Yahuwa. Kwa sababu hii nakukusanya kwa
baba zako, utakusanywa hatta kaburini katika amani,
wala macho yako hutaliona baya lote nililetalo juu ya
mahali hapa."

Wakamletea mfalme habari.

23 AKAPELEKA mfalme, wakamkusanyia wazee wote
wa Yuda na Yerusalemi.

2 Akapanda mfalme kwa nyumba ya Yahuwa, na watu
wote wa Yuda, nao wakaamo Yerusalemi wote naye, na
wakohani, na nabii, na watu wote tangu mdogo hatta
mkubwa. Akasoma masikioni mwao maneno yote yake
kitabu cha agano kilichoonwa nyumbani mwa Yahuwa.

3 Akasimama mfalme kwa nguzo akafanya agano
mbele ya Yahuwa amfuate Yahuwa, azishike amri zake,
na shahidi zake, na sheria zake, kwa moyo wote na kwa
nia yote, maneno ya agano hili yawe imara, yaliyoandi-
kwa katika kitabu hiki: watu wote wakalisimamia agano.

4 Akamwamuru mfalme Hilkiya mkohani mkuu nao
wakohani wa pili, nao walinda milango, waondoe katika
hekalu la Yahuwa vyombo vyote alivyofanyiwa Baal,
na ashera, na jeshi lote la mbinguni: akaviteketeza 'nje
ya Yerusalemi katika makoonde ya Kidron, akachukua
mavumbi yao hatta Betel.

5 Akawaondosha wakohani wa sanamu waliowafanya
wafalme wa Yuda, wavukize katika mahali pa juu kati-
ka miji ya Yuda na katika kuzunguka Yerusalemi, nao
waliovukizia Baal, na jua, na mwezi, na nyota, na jeshi
lote la mbinguni.

6 Akaiondoa ashera katika nyumba ya Yahuwa hatta
'nje ya Yerusalemi hatta wadi Kidron akaiteketeza kati-
ka wadi Kidron, akaiseta hatta mavumbi, akatupa

mavumbi yake juu ya makaburi yao watoto wa watu.
Akaziangusha nyumba za makedeshi zilizo katika nyu- 7
mba ya Yahuwa, waanaake walipofuma mapazia ya
ashera.
Akawaleta wakohani wote katika miji ya Yuda, aka- 8
patia machafu mahali pa juu, wakohani walipovukiza,
tangu Geba hatta Beersheba, akapavunja mahali pa juu
pa milangoni palipo katika kuingia mlangoni mwa Isa
liwali wa mji, palipo mkono wa kushoto wa watu mla-
ngoni pa mji. Illakini wakohani wa mahali pa juu 9
hawakupanda kwa mathbahu yake Yahuwa katika Yeru-
salemi, wakala mikate isiyo na chachu katika kwa ndugu
zao.
Akaitia machafu Tofeth iliyomo boondeni mwa waana 10
wa Hinnom, mtu asipitishe mtoto wake katika moto kwa
Molek. Akawaondoa frasi wafalme wa Yuda waliowatoa 11
kwa jua, katika pakuingia nyumbani mwa Yahuwa,
chumbani pa Nathan Melek towashi kilicho kiungani,
akayateketeza magari ya jua kwa moto.
Nazo mathbahu zilizo juu ya chumba cha juu cha 12
Ahaz, wafalme wa Yuda walizozifanya, nazo mathbahu
alizozifanya Manasse katika behewa mbili za nyumba
ya Yahuwa, akazivunja mfalme, akazitelemsha 'nje aka-
tupisha mavumbi yao katika wadi Kidron.
Na mahali pa juu palipo mbele ya Yerusalemi palipo 13
mkono wa kuume wa mlima wa uharibifu, alipopajenga
Sulemani mfalme wa Israeli kwa Ashtoreth chukizo la
Wazidoni, na Kemoshi chukizo la Wamoabi, na Milkom
chukizo la waana wa Amoni, akapafanya pachafu mfa-
lme. Akazivunjavunja sanamu, akazikatakata ashera, 14
akapajaza mahali pao kwa mifupa ya watu.
Nayo mathbahu iliyoko katika Betel, mahali pa juu 15
alipopafanya Yaraboam wa Nebat aliyewakosesha Israeli,
na mathbahu na mahali pa juu akapavunja, akapate-
keteza mahali pa juu, akapaseta hatta kuwa mavumbi,
akaiteketeza ashera.
Akageuka Yosiya akayaona makaburi yaliyoko mli- 16
mani, akapeleka, akaitwaa mifupa katika makaburi akai-
teketeza juu ya mathbahu, akaifanya chafu; kwa neno la
Yahuwa alilolitoa mtu wa Muungu, aliyeyatoa maneno
haya.

17 Akanena, "Anwani gani ile ninayoiona?" Watu wa
mjini wakamwambia, "Kaburi lake mtu wa Muungu,
aliyetoka katika Yuda akanena mambo haya uliyoya-
18 fanya juu ya mathbahu ya Betel." Akanena, "Mwa-
cheni; mtu asiondoshe mifupa yake." Wakaiacha mifu-
pa yake na mifupa ya nabii aliyetoka katika Samaria.
19 Nazo nyumba zote za mahali pa juu palipo katika
miji ya Samaria walizozifanya wafalme wa Israeli waka-
sirishe, akaziondoa Yosiya, akazifanyia kwa mambo yote
20 aliyoyafanya katika Betel. Akawachinja wakohani wote
wa mahali pa juu walioko juu ya mathbahu, akateketeza
mifupa ya watu juu yao, akarudi Yerusalemi.
21 Akawaamuru mfalme watu wote, akinena, "Mfanyie-
ni Yahuwa Muungu wenu Pasaka, kama ilivyoandikwa
22 katika kitabu cha agano hili." Kwamba haikufanyika
Pasaka kama hii, tangu siku zao Waamuzi waliowaamua
Israeli, wala siku zote zao wafalme wa Israeli, wala
23 wafalme wa Yuda. Illa mwaka wa themintashara wa
mfalme Yosiya ikafanyika Pasaka hii kwa Yahuwa ka-
tika Yerusalemi.
24 Nao wabashiri, na wachawi, na teraphim, na sanamu
na machukizo yote yaliyoonekana katika inchi ya Yuda
na katika Yerusalemi, akaziondoa Yosiya, ayatimize
maneno ya torati yaliyoandikwa katika kitabu alicho-
kiona Hilkiya mkohani katika nyumba ya Yahuwa.
25 Wala kama yeye hakuna mbele yake mfalme amgeukie
Yahuwa kwa moyo wake wote, na kwa nia yake yote,
na kwa nguvu zake zote, kwa torati yote ya Musa, wala
baadaye hakuondoka kama yeye.
26 Lakini Yahuwa hakugeuka katika hasira yake nyingi
aliyokuwa nayo juu ya Yuda kwa machukizo yote ali-
27 yomchukiza Manasse. Akanena Yahuwa, "Nitawa-
ondoa Yuda katika mbele yangu, kama nilivyowaondoa
Israeli; nitaukataa mji huu Yerusalemi niliouchagua, na
nyumba niliyoinena, litakuwa jina langu humo."
28 Na mambo yake Yosiya yaliyosalia na yote aliyoya-
fanya, hayakuandikwa katika kitabu cha mambo ya siku
zao wafalme wa Yuda?
29 Siku zake akapanda Farao Neko mfalme wa Misri juu
yake mfalme wa Ashur hatta mto Frati. Akatoka mfa-
lme Yosiya ampinge, akamua katika Megiddo alipomwo-

na. Watumwa wake wakampandisha mzoga juu ya gari 30
wakamleta Yerusalemi, wakamzika katika kaburi lake.
Watu wa inchi wakamtwaa Yehoahaz wa Yosiya, wakamtia mafuta, wakamfanya mfalme mahali pa baba wake.
Mwenyi miaka asharini na mitatu Yehoahaz akimiliki, 31
akamiliki miezi mitatu katika Yerusalemi; na jina la mamaye Hamutal wa Yeremiya wa Libna.
Akatenda mabaya machoni pa Yahuwa kama waliyo- 32
yatenda baba zake. Akamfunga Farao Neko katika 33
Ribla, katika inchi ya Hamath, asimiliki katika Yerusalemi. Akaitia inchi kodi talanta mia za fetha na talanta
ya thahabu. Farao Neko akamfanya mfalme Eliyakim 34
wa Yosiya mahali pa Yosiya babaye, akamgeuza jina Yehoyakim. Akamtwaa Yehoahaz, akaja Misri, akafa huko.
Na thahabu na fetha Yehoyakim akampa Farao. La- 35
kini akaitia thamani inchi, atoe fetha mbele yake Farao killa mtu kwa thamani yake, akatoza fetha na thahabu katika watu wa inchi ampe Farao Neko.
Mwenyi miaka asharini na mitano Yehoyakim akimi- 36
liki, akamiliki miaka edashara katika Yerusalemi; na
jina la mamaye Zebuda binti Pedaya wa Ruma. Aka- 37
tenda mabaya machoni pa Yahuwa kwa yote waliyoyatenda baba zake.
SIKU zake akapanda Nebukadnezar mfalme wa Babel, 24
akawa Yehoyakim mtumwa wake miaka mitatu, akarudi,
akamwasi. Akampelekea Yahuwa asikari wa Wakasidi 2
na asikari wa Washami, na asikari wa Wamoabi, akawapeleka katika Yuda awaharibu, kwa neno la Yahuwa alilolinena kwa mkono wa watumwa wake nabii.
Ndiyo amri ya Yahuwa, Yuda waondoshwe katika 3
mbele yake, kwa thambi zake Manasse alizozifanya zote,
na damu zisizo na hatiya alizozimwaga, Yerusalemi uka- 4
jawa na damu zisizo na hatiya, wala Yahuwa hakukubali kuacha.
Na mambo yake Yehoyakim yaliyosalia, nayo yote 5
aliyoyatenda, hayakuandikwa katika kitabu cha mambo ya siku zao wafalme wa Yuda?
Yehoyakim akalala na babaze, akamiliki Yehoyakin 6
mwanawe mahali pake.

7 Wala hakutoka tena mfalme wa Misri katika inchi
yake, kwani mfalme wa Babel amemtwalia katika mto
wa Misri hatta mto Frati, killa aliyo nayo mfalme wa
Misri.
8 Yehoyakin mwenyi miaka themintashara akimiliki,
akamiliki miezi mitatu katika Yerusalemi; na jina
la mamaye Nehushta, binti Elnathan wa Yerusalemi.
9 Akatenda mabaya machoni pa Yahuwa kwa yote ali-
yoyatenda baba yake.
10 Wakati ule wakapanda watumwa wa Nebukadnezar
mfalme wa Babel juu ya Yerusalemi, mji ukaingia ku-
zungukwa.
11 Nebukadnezar mfalme wa Babel akaja juu ya mji,
12 watumwa wake wakauzunguka. Yehoyakin mfalme wa
Yuda akamtokea mfalme wa Babel, yeye, na mamaye,
na watumwa wake, na wakuu wake, na akida zake;
mfalme wa Babel akamtwaa mwaka wa nane wa kumi-
liki kwake.
13 Akachukua huko hazina zote za nyumba ya Yahuwa,
na hazina za nyumba ya mfalme, akakatakata vyombo
vyote vya thahabu alivyovifanya Sulemani mfalme wa Is-
raeli katika hekalu la Yahuwa, kama alivyonena Yahuwa.
14 Akachukua Yerusalemi yote, na wakuu wote na mashujaa
wote, wafungwa elfu kumi, na mafundi wote na wafua
chuma: hawakusalia, illa wanyonge wa watu wa inchi.
15 Akamchukua Yehoyakin hatta Babel, na mama yake
mfalme, na wakewe mfalme na matowashi wake, nao wa-
lio na nguvu katika inchi, akachukua wafungwa katika
16 Yerusalemi hatta Babel. Na watu wote walio hodari
elfu saba, na mafundi na wafua chuma elfu, wote wenyi
nguvu kufanya vita, akawaleta mfalme wa Babel wa-
fungwa hatta Babel.
17 Mfalme wa Babel akafanya mfalme Mattaniya
mjomba wake mahali pake, akabadili jina lake kuwa
Zedekiya.
18 Mwenyi miaka asharini na mmoja Zedekiya akimiliki,
akamiliki miaka edashara katika Yerusalemi. Na jina
la mamaye Hamutal binti Yeremiya wa Libna. Aka-
19 fanya mabaya machoni pa Yahuwa, kwa yote aliyoya-
20 fanya Yehoyakim. Kwani kwa hasira ya Yahuwa ikawa
katika Yerusalemi na katika Yuda, hatta akawaondosha

katika mbele yake, Zedekiya akaasi juu ya mfalme wa
Babel.

IKAWA mwaka wa kenda wa kumiliki kwake, mwezi 25
wa kumi, ya kumi ya mwezi, akaja Nebukadnezar
mfalme wa Babel, yeye na nguvu zake zote, juu ya
Yerusalemi. Wakatua juu yake wakaujengea boma
pande zote. Mji ukazungukwa hatta mwaka wa edashara 2
wa mfalme Zedekiya.

Siku ya kenda ya mwezi njaa ikazidi katika mji, wala 3
hakuna chakula kwa watu wa inchi. Mji ukavunjika, 4
watu wote wa vita *wakatoka* usiku kwa njia ya mlango
katikati ya kuta mbili, zilizoko katika bustani yake
mfalme, Wakasidi wakiuzunguka mji kotekote; akaenda
njia ya jangwa.

Jeshi la Wakasidi wakamfuata mfalme wakamtwaa 5
katika makoonde ya Yerikho: jeshi lake wote wakata-
wanyika wasimfuate.

Wakamtwaa mfalme, wakamleta kwa mfalme wa 6
Babel hatta Ribla, wakamnenea hukumu. Wakawaua 7
watoto wake waume Zedekiya machoni pake, wakam-
pofusha macho Zedekiya, wakamfunga kwa pingo za
shaba wakamleta hatta Babel. Mwezi wa tanu, ya 8
saba ya mwezi, ndio mwaka wa tissatashara wa mfalme
Nebukadnezar mfalme wa Babel, akaja Nebuzaradan
jemadari, mtumwa wake mfalme wa Babel, hatta Yeru-
salemi. Akaiteketeza nyumba ya Yahuwa, na nyumba 9
ya mfalme, na nyumba zote za Yerusalemi, na killa
nyumba kubwa, akaiteketeza kwa moto. Kuta za Ye- 10
rusalemi za pande zote wakazivunja jeshi lote la Waka-
sidi, walioko naye jemadari.

Nao watu waliosalia walioachwa mjini, nao waki- 11
mbizi waliomkimbilia mfalme wa Babel, nao waliosalia
wa watu wengi, akawachukua Nebuzaradan jemadari.
Akawaacha miongoni mwa wanyonge wa inchi jema- 12
dari, watunza mizabibu na wakulima.

Na nguzo za shaba zilizoko nyumbani pa Yahuwa, 13
nayo machukuo na bahari ya shaba, iliyomo nyumbani
mwa Yahuwa, wakazivunja Wakasidi, wakazichukua
shaba zake hatta Babel. Na masufuria, na majembe, 14
na makasi, na miiko, vyombo vyote vya shaba walivyo-
tumia, wakavichukua. Na vyetezo, na mabakuli, vi- 15

livyo thahabu thahabu, na vilivyo fetha fetha, akavichu-
kua jemadari.
16 Nguzo mbili, bahari moja na machukuo, aliyoifanyia
nyumba ya Yahuwa Sulemani; haikuwa na uthani shaba
17 ya vyombo vile. Mikono themintashara urefu wake
nguzo moja, na taji juu yake ya shaba, na urefu wake
taji mikono mitatu, na wavu, na kammamanga juu ya
taji kotekote, zote za shaba. Na kama haya nguzo ya
pili na wavu.
18 Jemadari akawatwaa Seraya mkohani wa kwanza na
Zefaniya mkohani wa pili na wangoje milango watatu.
19 Na katika mji akamtwaa towashi mmoja, aliye mkuu
juu yao watu wa vita, na watu watanu wao wamwonao
mfalme uso, walioonwa katika mji, naye mwandishi
mkuu wa asikari aliyewaandika watu wa inchi, na watu
20 sitini wa watu wa inchi walioonwa katika mji. Nebu-
zaradan jemadari akawatwaa hawa akawaleta kwa
21 mfalme wa Babel hatta Ribla. Akawapiga mfalme wa
Babel akawaua katika Ribla katika inchi ya Hamath.
Wakachukuliwa Yuda katika inchi yao.
22 Na watu waliosalia katika inchi ya Yuda aliowasaza
Nebukadnezar mfalme wa Babel, akaweka juu yao Ge-
daliya wa Ahikam wa Shafan.
23 Wakasikia wakuu wenyi nguvu wote na watu kama
mfalme wa Babel amemweka Gedaliya, wakaja kwa Ge-
daliya hatta Mizpa, na Ishmail wa Nethaniya, na Yoha-
nan wa Karea, na Seraya wa Tanhumeth Mnetofathi,
na Yaazaniya wa Maaka, wao na watu wao.
24 Gedaliya akawaapia na watu wao, akawaambia, "Msi-
ogope kuwa watumwa wa Wakasidi: kaeni katika inchi;
mkimtumikia mfalme wa Babel mtapata mema."
25 Ikawa mwezi wa saba akaja Ishmail wa Nethaniya
wa Elishama wa wazao wa mfalme, na watu kumi pamoja
naye, wakampiga Gedaliya akafa, nao Wayuda na Wa-
kasidi walioko naye katika Mizpa.
26 Wakaondoka watu wote, mdogo hatta mkubwa, na
wakuu wenyi nguvu, wakaja Misri, kwani wakaogopa
usoni pa Wakasidi.
27 Ikawa mwaka wa thelathini na saba wa kuhamishwa
Yehoyakin mfalme wa Yuda, mwezi wa thenashara, ya
asharini na saba ya mwezi, Ewilmerodak mfalme wa

Babel, mwaka alipomiliki, akamwinua kitwa Yehoyakin
mfalme wa Yuda katika nyumba ya kufungwa. Aka- 28
mwambia vema, akampa kiti juu ya viti vya wafalme
waliokuwako naye katika Babel; akageuza mavazi ya 29
kufungwa: akala chakula siku zote usoni pake siku zote
za maisha yake. Na posho yake posho ya killa siku, 30
akapewa na mfalme, vitu vya siku kwa siku yake, siku
zote za maisha yake.

MWISHO.